# Xabbaddii
# *Dunida Gilgishey*

AADEN-LOW & DHACDADII WALWAAL

**THE BULLET THAT SHOOK THE WORLD**

*(The Walwaal Incident 1934)*

*Iskudubaridka iyo Tifaftiridda by*

SHUKRI AADEN SHIRE

# Xabbaddii Dunida gilgishey Aaden-low & dhacdadii Walwaal

*(The Welwel Incident 1934)*

*by Shukri Aaden Shire*



# Xabbaddii Dunida gilgishey Aaden-low & dhacdadii Walwaal

*(The Welwel Incident 1934)*

*by Shukri Aaden Shire*



Email: slow18@hotmail.co.uk

Xabbaddii Dunida Gilgishey
Aaden-low iyo Dhacdhadii Walwaal

ISBN 0-9548560-0-9

Daabacaaddii 1aad, London 2013
Kasmo Publishing Ltd

90 Cromer Street,
London WC1H 8DD



# Hibeyn

Kitaabkaan waxaan u hibeeyey Hooyaday Muraayad Xaaji Xaashi oo nala soo martay xilliyo adag.

Korintii iyo barbaarintii waaridnimo ka sokow, waxay dusha u ridatay masuuliyadda caruur aabbahood xiran yahay, markii uu dhintayna, waxay nagu korisay agoonnimo, iyadoo wada buuxineysey kaalintii aabbe iyo tii hooyaba.

Waxaan kaloo kitaabkaygan u hibeynayaa Sheekh Maxamed Sheekh Cabdullaahi oo ku magac dheeraa Sheekh Maxamed Yaanyaa.

Sheekh Yaanyaa wuxuu noo imaan jiray isagoo og in waxyeello uga imaan karto soo booqashada caruur aabbahood xiran yahay. Wuxuu saaxiib dhow la ahaa Aaden Shire Jaamac (Aaden-low).

## Mahadcelin 'Acknowledgment'

Himilo tan iyo markaan yaraa ila socotay ayaa ku soo dhammaanaysa halkaan, waa diyaarinta Kitaabka 'Xabbaddii Dunida gilgishey: Aaden-low & Dhacdadii Walwaal'.

Waqti iyo dadaal badan ayaa galay diyaarinta Kitaabkaan. Shakhsiyaad kala duwan, dalal iyo hey'ado intuba gacan ayey iga siiyeen macluumaadka galay Kitaabka. Kuwaas oo ayan suurtogal ahayn in halkaan lagu wada xuso dhammaantood.

Waxaanan marnaba iloobi karin kaalintii Seygeyga Dr Cabdiraxmaan O. Mohamed (Cunaaye) iyo Avv. Kafiya Cabdiraxmaan Cunaaye (Warfog). Sidoo kale, waxaan u mahadcelinayaa Dr Pakistaan, Dr Maxamuud Xasan Caalin iyo Dr Maxamed Cali Warsame, Maxamed Guuleed Jeeraraa iyo Sahra Maxamed Cabdullaahi.

Waxaan sidoo kale u mahadcelinayaa Maxamed Diiriye Jaamac (Bareer), Maxamed Cali Kamoole iyo Cabdullaahi Bootaan Xasan (Kurweyne) iyo Dr Cabdulqaadir Cali Boolaay.

Waxaan si gaar ah mahad iyo bogaadin u celinayaa Tifaftiraha Wargeyska Kasmo, C/qaadir Shire Faarax oo dhiiri-gelin, latalin, tifaftir iyo daabacaadba gacan iga siiyey heer kasta oo hawsha Kitaabkaan lagu guda jiray.

Waxaan kaloo iyagana u mahadcelinayaa hey'adaha iyo dadka wareysiyadooda ama qoraaladooda ay ka mid yihiin xogta ku soo baxday Kitaabkaan.

Dhammaantood, cid kasta oo gacan iga siisay, kuwa magacooda aan xusay iyo inta ka maqanba, waxaan u celinayaa mahad iyo qaddarin aan dhammaad lahayn.

*Shukri Aaden-low*

**Opening verse 'poem'**

**Waayihii Aaden-low**

"*Waa waayihii Aaden low-iyo*
*War weyn oo nagga daahan*
*Waa xabbadiisii, Walwaal-iyo*
*Weerarkii ka dambeeyey*
*Wada-gaaray adduunkee*
*War gaalaadka afkiisa*
*World War 2, la yiraahdo,*
*Ee Walaalkey gacalloow*
*Waafi si'aad uggu dhuuxdid*
*Aan wadaagno xogtiisa.*"

*Cabdullaahi Bootaan*

## Qoraha Kitaabka 'About the Author'

Shukri Aaden-low, qoraha Kitaabka waxay ku dhalatay oo ku soo barbaartay magaalada Muqdisho.

Waxbarashada hoose waxay kaga baxday dugsi ay Talyaanigu lahaayeen oo lagu magacaabi jiray Guglielmo Marconi. Waxbarashada dhexe iyo tan sare waxay uga baxday dugsigii Liceo Scientifico, waxayna waxbarashadeeda jaamacadeed uga qalin-jebisay dalka Talyaaniga.

Nolosheedii caruurnimo iyo xilligeedii hore ee koritaanka, Shukri waxay si aan caadi ahayn ugu dhoweyd aabbaheed Aaden Shire.

Aaden-low fadhiyada Baarlamaanka wuxuu u sii kaxaysan jiray Shukri oo weli uu gacanta hayo, caruur ah.

Ku dhowaantaasi waxay qoraha ku reebi doontaa tebid iyo dareemid aan caadi ahayn, laga soo bilaabo markii Aaden Shire, 1969-kii xabsi loo taxaabay, kaas oo uu ku xirnaan doono 4-tii sano ee xigtay.

Markii uu soo baxay iyo waxaa isku dhowaa geeridiisii. Halkaas oo ay ku weyday nolosheeda wixii ugu qiimaha badnaa, waxayna tan iyo xilligaas ku taameysey in ay qorto Buug ku saabsan Aabbaheed.

Himiladaas iyadoo qabta ayey qaxooti ku noqotay. Hase ahaate wax kaloo ay weyday ha joogtee, Shukri marna ma lumin in ay gaarto himiladaas, waana kan buuggii:-

*Aabbaddii Dunida Gilgishay,*

*Aaden-low iyo Dhacdadii Walwaal*



Thank you all.

## Qaddimaad (Preface)

Marka la gaaro dhammaystirka hawl la qabtay, abaalmarinta ugu weyni waa farxadda yoolkaas la gaaray.

Dareenkaas cid kasta oo kitaab qortay waa wadaagtaa, waxayse kala geddisan tahay marka uu soo noqdo falcelis ka yimaada akhristaha (feedback).

Falceliska bogaadinta ah ayaa noqda kan baanta, naaxiya niyadda qoraha, kitaabkana meel wacan ka geliya safka kutubtii hore loo daabacay.

Hase ahaatee inta aanan soo qaddimin kitaabka, aan xuso dhacdo aniga isoo martay oo xiriir la leh kitaabka laftiisa, ka hor inta aannaan isbaran qoraha Kitaabka iyo jiritaanka macluumaadka ku soo baxay kitaabkaan.

Waxay ahayd Sannadkii 1986, markii anigoo ku sugan xafiiska Wargeyskii Ogaal ee ka soo bixi jiray magaalada Muqdisho, uu ii soo galay nin ka mid ahaa bahda Wargeyska Ogaal, waa Maxamed Cali Kamoole oo isla maalmahaas socdaal ka soo noqday.

Isaga iyo wafdi uu ka mid ahaa ayaa tegey dalka Yugoslavia, waxayna kala soo noqdeen xog muhiim ah oo ku saabsanayd Aaden Shire Jaamac (Aaden-low).

Gunta xogtaasi waxay ahayd in Aaden-low uu xubin ka ahaa dagaalyahannada dhaqdhaqaaqii Partisaanka ee ka qaybgalay dagaalkii lagu jebiyey Fashistadii Talyaaniga iyo Nazi-gii Hitler.

Waxaa kaloo wafdigaasi soo ogaadeen xushmadda weyn ee Aaden Shire looga hayo marka la joogo gudaha dalka Yugoslavia iyo sida loo weynaynayo xiriirkii isaga iyo Marshal Tito, hoggaamiyihii Partisaanka oo ay hal cutub oo dagaalyahan isla ahaayeen.

Nin Afrikaan ah, oo weliba Soomaali ah, in uu kaalin heerkaas ah gaaro waa arrin taariikhi ah. Markaas aniga oo ay maankayga ku sii harsaneyd xogtaas aan ku ogaadey gudaha xafiiskii Ogaal, ayey mar kale dib iigu soo cusboonaatay markii aan kula kulmay magaalada London Shukri Aaden-low, Sannadkii 1999.

Kolkaas oo aan ogaaday in ay ku howllan tahay diyaarinta kitaabka 'Xabbaddii Dunida gilgishey, Aaden-low iyo Dhacdadii Walwaal'.

Kitaabku waa baaritaan taariikheed oo isu keenaya dhacdooyin Soomaaliya, Itoobiya, Talyaaniga, Yurub iyo dunida oo dhan saameyn ku leh, haddana marka Soomaali loo fiiriyo, waxa laga ogyahay yar tahay.

Waxay si farshaxannimo ah ugu guuleysatay in ay isu keento dhacdooyinkaas iyo qofka ay sida gaarka ah ula xiriirto, waa aabbaheed Aaden Shire Jaamac, waxaana hubaal ah in ay jiraan meelo badan oo qoraha laftiisa iyo akhristahaba si xanuun badan u taaban doona.

Waan bogaadinayaa qoraaga, gabar Soomaaliyeed oo awood u yeelatay in ay soo bandhigto - sidii wax hadda dhacaya - dhacdooyin qaarkood, ay ka soo wareegtay 80 sano markii buuggaan la qorayey.

Waxay adeegsatay qaab (Style) iyo luuqad mar walba ku sii hamuun gelineysa in aad gaarto cutubka xiga kan aad akhrinayso, waxaana ku faraxsanahay in Kitaabkaan 'Xabbaddii Dunida gilgishey, Aaden-low iyo Dhacdadii Walwaal' uu ku soo biiray keydka aqoonta Soomaalida iyo dunidaba.

*Ahkrin wacan*

CABDULQAADIR SHIRE FAARAX,
LONDON (UK)

CONTENTS

# XABBADDII DUNIDA GILGISHEY

## AADEN-LOW & DHACDADII WALWAAL

## CUTUBYADA KITAABKA (TUSMO)



Xabbaddii Dunida Gilgishey Aaden-Low & Dhacdadii Walwaal ... i

Hibeyn ... v

Mahadcelin 'Acknowledgment' ... vii

Opening Verse 'Poem' ... ix

Qoraha Kitaabka 'About The Author' ... xi

Qaddimaad (Preface) ... xiii

## CONTENTS XV

(Tusmo) ... xv

**CUTUBKA 1AAD** 21

Xabbaddii 'Shan-Ka-Roorta' ... 21

**CUTUBKA 2AAD** 25

Aaden Shire Koritaankiisii & Degaan ... 25

**CUTUBKA 3AAD** 29

Hamigii Talyaaniga Ee Geeska Afrika ... 29

**CUTUBKA 4AAD** 39

Xiisad Colaadeed Iyo Xaasaskii Duubcadda ... 39

**CUTUBKA 5AAD** 45

Dhacdadii Walwaal Iyo Dagaalkii Abyssinia ... 45

**CUTUBKA 6AAD** 61

Qabashadii Addis Ababa ..... **61**

Qaxitaankii Boqortooyada Itoobiya ..... **62**

Xog Gaar ah oo ku saabsan Mussolini. ..... **64**

Boqor Xayle Salaase ..... **65**

**CUTUBKA 7AAD** 69

Aaden Shire In Rome ..... **69**

**CUTUBKA 8AAD** 75

1960Kii Somalia Oo Dawlad Ah ..... **75**

Shirqool laga Badbaaday ..... **76**

**CUTUBKA 9AAD** 83

Xog Warranka Saaxiibadii Aaden-Low ..... **83**

1. Warbixinta Koowaad: C/Qaadir Cali Boolaay ..... **82**

Aaden Shire Iyo Jidka Muqdisho ..... **85**

2. Warbixinta Labaad: Wareysi Maxamed Guuleed Jeerara ..... **86**

**CUTUBKII 10AAD** 95

Wareysi Guddoomiyihii Baarlamaanka 1967—1969 ..... **95**

## CUTUBKA 11AAD 123

Inqilaab Kadib Soomaaliya1969kii ........ 123

Aaden Shire Muxuu U Dhintay? ........ 136

## CUTUBKA 12AAD 135

Warbixinta Muraayad Xaaji Xaashi ........ 135

Nolosha Siyaasadeed: ........ 142

Habeenkii Inqilaabku Dhacay: ........ 144

Xog Xasaasi Ah Iyo Geeridii Aaden Shire ........ 146

Go'aankii Guddiga Takhaatiirta ........ 147

## CUTUBKA 13AAD 151

Aaden-Low & Partisaankii Yurub ........ 151

Baaritaan - Enquiry Letter ........ 155

**Aaden Shire's Partisan In Italo-Yugoslav Front** ........ 155

Partisaanka Iyo Aaden-Low iyo Xiriirkiisii Josip Broz Tito ........ 157

Warbixintii Maxamed Cali Warsame ........ 161

Booqashadii Yugoslavia, Sannadkii 1986 ........ 161

**Aqoonsi Dagaalyahan** (Certificate Of Patriot) ........ 167

Wadadii Roma & Muqdishu ........ 169

## CUTUBKA 14AAD 167

Jidka Roma & Muqdisho ........ 167

**CUTUBKA 15AAD** 173

Galkii Geerida ..... **173**

Warbixin Isbitaalkii Roma Iyo Geeridii Aaden Shire ..... **176**

Falaqeyn 'Warbixintii Galkii Geerida Ee Isbitaalka Roma ..... **177**

Aaden Shire Jaamac ..... **180**

**CUTUBKA 16AAD** 181

Gunaanad ..... **181**

Bibliography ..... **185**

Books ..... **186**

Wargeysyo ..... **186**

Dokumentiyo Keyd U Ahaa Qoyska Reer Aaden-Low: ..... **187**

Websites Iyo Documentary Films ..... **187**

Arkiifiyo Iyo Madxafyo La Kaashaday ..... **187**

Goobo Gaar Ah Oo La Booqday ..... **188**

XEELADAHA DAGAAL ee Soomaalida waxaa ka mid ah 'xabbad' leh magac gaar ah, waa xabbadda loo yaqaan Shan-ka-roor. Taas oo guul ama guuldarro wixii lala kulmo iyada loo aaneeyo!.

Qofka ugu toogasho fiican colka dagaalka u darban ayaa Xabbadda 'Shan-ka-roorta' mas'uuliyaddeeda qaata, isagoo laga doonayo in marka ugu horreysa uu ku toogto, lana helo 'yoolka' - qof ka mid ah dhinaca dagaalka la isaga soo horjeedo.

Weerar-yahanadu inta ayan dhaqaaqin waxaa sagoontiya nin ay rumeysan yihiin in tuftiisu kacdo. Kaas oo karaamadiisa dul dhiga xabbadda Shan-ka-roorta!. Ujeedadu waa in ay noqoto xabbadda koowaad oo la rido, si colka la is-hayo uu u noqdo mid jabkiisu soo degdego!.

Xabbaddaas Shan-ka-roorta ah mid la mid ah ayaa laga riday, oo ka dhacday tuulada taariikhda gashay ee Walwaal, 5tii bishii Disember 1934. Waqtigaas oo Talyaanigu gumeysanayey Soomaaliya.

Maanta 83 sano ka dib, dadka ku nool degaanka Walwaal, badankood, waa moog yihiin in ay ku dul fadhiyaan taariikh weyn iyo dhacdo adduunka raad weyn ku reebtay.

Dhacdadaas, warar kutiri ku teen ah marka laga reebo, waa yar tahay xogta Soomaalidu ka hayso waxa meeshaas ka dhacay iyo sidii ay iyaga u saameysay, dunida kalena ugu sii fidday!.

Arrintaan yaabka leh waxaa hoggaaminaya wiil Soomaaliyeed oo markaas ayan da'diisu ka weynayn 17-sano. Wuxuu ka mid ahaa ciidankii Duubcadda ee Maamulkii Talyaanigu ka qortay gobollada Soomaaliya.

Wiilkaasi waa Aaden Shire Jaamac oo noqday ninkii si lama filaan ah u riday Shilkii Walwaal. Taas oo galaafatay Boqor Xayle Salaase, magaalada Addis Ababana u gacan-gelisay Fashiistadii Musalini. Xayle Salaase laftisana markisay qaxootinimo!.

Dhacdadaasi waxay Aaden Shire u soo jiidday in lagu maxkamadeeyo Dalka Talyaaniga, uuna xabsi ku muto. Waxay kaloo u soo jiidday in uu abaalmarin caalami ah kaga guuleysto, ka mid ahaantiisii dagaalyahanadii Partisan-ka ee ka qayb-qaatay dagaalkii 2aad ee Adduunka, isagoo ka mid noqday cutubyadii jebiyey Fashistigii Musalini.

Aaden Shire, ugu dambeyn, waxaa loogu magac-daray jidad ku kala yaal magaalooyinka Roma iyo Muqdisho. Laba dagaal ayuu ka kala galay Geeska Afrika iyo Europe.

Buuggani wuxuu ku saabsan yahay taariikhda dhacdadii Walwaal "The Welwel Incident" iyo dhacdadaas ninkii sababta u ahaa, oo ahaa Aabbahay Aaden Shire Jaamac.

Hase ahaatee qof adiga waarid kuu ah marka aad wax ka qorayso, qoraha waxaa culeys weyni kaga imaanayaa laba arrimood oo muhiim ah:-

**Tan 1aad**: in uu miisaamo dareenka waaridnimo iyo mas'uuliyadda qoraalka,

**Tan 2aad:** in uu soo bandhigo, inta kartidiisa ah aqoonta iyo xogta dahsoon.

In aan sidaas ugu guuleystay iyo in kale, qiimayenta waxaa leh akhristayaasha, anigoo rumeysan in kitaabkani macluumaad taariikheed oo ballaaran xambaarsan yahay. Kuwaas oo lagu soo bandhigay 15ka cutub ee soo socda.

**Shukri Aaden Shire,**

**London, UK**

SANNADKII 1918 ayaa Aaden Shire ku dhashay Degmada Dhusamareeb oo ka tirsan gobolka Galgaduud. Xilligaas Soomaalidu waxay ahayd dad reer guuraa ah oo xoolo dhaqato u badan, Aaden qoyskiisuna waxay ka mid ahaayeen Soomaalidii xoolo dhaqatada ahayd.

Qoyska reer Shire waxay ka koobnaayeen: Aabbe Shire Jaamac Cabdulle iyo Hooyo Cawrala Firin Xirsi, Caanod, Maxamed, Faarax iyo Aaden oo yaraankii ah. Waxaa jiray Xoosh Ashkir iyo Quman Ashkir oo Aaden Shire ay isku hooyo ahaayeen; ilma adeerna ahaayeen. Waxaa kaloo jiray laba gabdhood oo ilma Shire ah, Mayran iyo Butaaca.

Aaden Shire, walaashiis Quman Ashkir oo ay iskuu naas nuugeen, wuxuu u jeclaa si gaar ah, iyadoo Quman qeyb weyn ku lahayd koritaankiisa.

1920kii ayaa reer Shire Jaamac ka soo guureen Dhusamareeb, waxayna u soo wareegeen deegaanka loo yaqaan Doollo iyo nawaaxiga ku dhow, oo ay ku jiraan dhulka loo yaqaan Buuro.

Buurahaas waxaa ka mid ah Raqo, Burgeesoole, Cillaanle, Ciireed, Cagaarweyne, Abdacalle, Golweyn, Laaso-caanood iyo Ballikibir. Kuwaas oo ku wanaagsan daaqsinta xoolaha iyo biyahaba.

Degaanka Doollo waxaa ka mid ah magaalooyinka Wardheer, Garloogubay, Walwaal iyo Shilaabo. Sidoo kale Doollo waxaa ku yaal harooyin waawyn oo ay ku jiraan harada Danood iyo Caado.

Dhulkaas iyo deegaanada ku meersan waxaa lagu tilmaami karaa in ay yihiin bartamaha degaanada dadka Soomaaliyeed; qiyaasta marka loo eego dhinaca waqooyiga, galbeedka, koonfurta iyo barigaba.

Halkaan ayaa lagu tilmaamaa in ay xuddun u tahay suugaanta iyo halabuurka dadka Soomaaliyeed. Waxaa kale oo laga yaabaa in ay tahay meesha afka Soomaaligu ugu fasiixsan yahay.

Xilligaas magaalada Wardheer waxay ahayd halkii ay ka curtay silsiladdii caanka noqotay, waa silsiladdii gabayadii "Guba", taasoo ay ka qeyb galeen maanso-yahanno oo Soomaali ah oo tiro badan.

Rubicii hore ee qarnigii 20aad, dhulka Doollo iyo nawaaxiga ku gadaaman waxay ka mid ahaayeen goobihii ay ka dhaceen loolamadii iyo dagaalladii waaweynaa ee Daraawiish iyo Gumeysigii Ingiriiska. Iska horimaadyadaas waxaa ka mid ahaa dagaalladii Gumburo iyo Cagaarweyne, magaalada Wardheerna waxaa Daraawiishtu ku lahayd saldhig ciidan 'qalcad'.

Halganka lagula jiray gumeysiga waxaa barbar socday dagaal iyo colaad Soomaalida dhexdooda ah.

Cimiladaas bulsho iyo degaan oo aan kor ku soo xusnay ayuu Aaden Shire Jaamac ku dhex dhashay, kuna barbaaray. Sagaal sano markuu gaaray, Quraankana kor ayuu ka xafiday, wuxuuna noqday kabiir dugsi Quraan.

Hanaqaadkiisiiba, Aaden Shire wuxuu noqday wiil firfircoon oo ka qeyb-qaata hawlaha nolosha miyiga; sida raacista geela, oodista, dhaaminta iyo xoolo-aroorinta.

Geela, ariga iyo lo'da ka soo kow, Aaden qoyskiisu waxay lahayeen dukaan yar oo ku yaalay magaalada Wardheer, kaasoo uu ka caawin jiray aabbihiis.

Maalin ka mid ah bishii shanaad ee Sannadkii1934, isagoo 16-jir ah wuxuu ku biiray ciidamadii Duubcadda ee Talyaaniga.

Go'aanka maalintaas uu Aaden Shire uga mid noqday Ciidankii Duubcadda waxay bedeli doontaa isaga Aaden Shire ah, Geeska Afrika, waxayna saameyn durugsan ku yeelan doontaa dunida kale.

MAR AY ahayd aakhirkii qarnigii sagaal iyo tobnaad, Talyaanigu waxay ku guuleysteen in ay qabsadaan dhammaan gobolada koofureed iyo kuwa bari ee Soomaaliya, maamul ay iyagu leeyihiinna ka hirgeliyaan. Wixii markaas ka dambeeyeyna Talyaanigu wuxuu bilaabay in uu si tartiib ah isugu soo fidiyo dhulka Soomaaliyeed, isagoo ku sii siqaya dhanka Itoobiya.

Himilada dawladda Talyaanigu waxay ahayd in ay abuurto 'Boqortooyada Talyaaniga ee Bariga Afrika' (East African Italian Empire). Himiladaan in ay u rumowdo Talyaaniga waxaa uga harsaneyd in ay qabsato boqortooyadii guunka ahayd ee Afrika, waa Itoobiya. Sidaasna ay uga wada taliso dalalka Soomaaliya, Eritrea iyo Itoobiya, halkaasna ay ka dhalato 'East African Italian Empire'.

Hore Talyaanigu wuxuu ugu jabay duullaamo uu Itoobiya kaga soo qaaday dhanka waqooyiga ama Eritrea.

Itoobiyaanku weeraradii Talyaaniga ee dhanka Eritrea uu ka soo ababulay, jilibka ayeey u dhigeen, waxaana Talyaaniga loo xambbaariyay jab taariikhi ah. Kan ugu caansanaa waa dagaalkii Adwa, 1dii Maarso 1896.

Guuldarradaas ilaa maanta waxaa lagu xusaa taariikhda Jabka Ciidamada Yurub ee Afrikaanku jebiyey!. Waayo, qiyaasta ciidamada Talyaanigu waxay ahaayeen 17 kun iyo 500 oo askari iyo hub casri ahaa oo aan hore looga isticmaalin Afrika, waxaana hoggaaminayeey Guddoomiyihii (Governor-kii)Talyaaniga ee xukumayey Eritrea, waa General Orieste Baratieri.

Ciidamada Itoobiya ee jilibka u dhigay waxay ahaayeen ugu yaraan 80kun oo askari, oo ku hubeysnaa qoryo caadi ah.

General Orieste Baratieri iyo ciidamadii uu watay waxay gudaha u sii galeen dhulkii Itoobiya iyagoo isku kalsoon, kuna kalsoon awooda hubka ay wataan.

Halkaas waxaa foodda isdaray labadii ciidan. Meeshaas waxaa Talyaaniga looga dilay 7500 askari, Itoobiyana 4000 ilaa 5000 oo askari (dhaawaca Itoobiya ilaa 8000, Talyaanigana 1600 askari).

Halkaas waxaa jab foolxun loo xambbaarshey ciidankii Talyaaniga, waxaana dawladda Talyaaniga ay dantu ku qasabtay in heshiis (negotiations) ay la galaan Boqor Menelikii Itoobiya; waa Heshiiska loogu magac-daray 'Treaty of Addis Ababa', kaas oo lagu gaarey in xabbada la joojiyo iyo in Talyaanigu u aqoonsado in Itoobiya tahay qaran xor ah.

Horey waxaan u soo sheegnay in Talyaanigu doonayey in uu isku qabsado qeybtaan stratejiga ah ee Bariga Afrika, waa Somalia, Eritrea, iyo Itoobiya. Waxaase hankiisii jug weyni gaartay markii Itoobiya ay ku jebisey dagaalkii Adwa.

Talyaanigu wuxuu kala noqday (Adwa) geeso dhiig leh, waxaana laga yaabaa in uu ku qancay, in uusan guul ka gaari karin weerar uu kaga soo qaado buuraleyda waqooyiga ee u dhaxaysa Itoobiya iyo Eritrea.

Wixii xilligaas ka dambeeyay wuxuu istaraatiijiyaddiisa iyo xeeladihiisa ku dhisay in uu dhanka bariga uga yimaado Itoobiya, waa Soomaaliya. Sidaas darteedna, Talyaanigu waxay bilaabayaan abaabul ay ku qoranayaan ciidamo Soomaali ah.

Sannadkii1924kii, bishii July 24-keedii waxaa soo baxday Wareegto (dekereeto) ay soo saartay xukuumaddii Talyaaniga ee Soomaaliya haysatay. Wareegtadaasi waxay qeexaysay in la qoro ciidamo xuduudeed la magac baxay Duubcad.

Kumanaan kun oo ka mid ahaa dhallinyaradii degaanaada kala duwan ee Soomaaliya ayaa ku biiray ciidamadaas, waxaana abuurmay gaasas iyo guutooyin ciidan oo ka kooban Talyaani iyo Soomaali. Ciidankaas oo lahaa disabiliin, tababar iyo hoggaamin casri ah, waxay ahaayeen kuwo ka qaab duwan, kana hormarsan nooc kasta oo ciidan oo Soomaalidu hore u soo aragtay.

Duubcadda waxaa ka mid noqday ragga Soomaalida kuwoodii ugu firfircoonaa, ugu dagaalyahansanaa, uguna caafimaad badnaa.

Dhalinyaradaas duubcadda qoratay waxaa ka mid ahaa wiil da'diisu ahayd lix iyo toban jir (16 jir), laguna magacaabi jirey Aaden Shire Jaamac.

Bishii May 1934tii ayaa Aaden qortay Duubcadda, wuxuuna ka qortay tuulada lagu magacaabo Walwaal. Tababarayaal si khaas ah loo xulay, kana mid ahaa ciidamadii rasmiga ahaa ee Talyaaniga ayaa loo xilsaaray diyaarinta iyo tababaridda Duubcadda.

Magaca 'Duubcad' wuxuu ka soo jeedaa lebbiskii ciidankaas uu xiran jirey, kana koobnaa:-

a) saddex go' oo cad-cad, mid wuu guntan yahay,

b) midka labaadna wuu garwaaxeedsan yahay,

c) go'a saddexaadna waa duub madaxa ugu xiran.

d) Isla mar ahaantana waxaa dhexda ugu xiran Shakad ay ku cabbeysan tahay rasaas.

Waxaa lagu tilmaamay Duubcaddu in ay ahaayeen ciidan aad u tababaran oo adkeysi badan, laguna kalsoonaa hab dhisnaantooda ciidan, taasoo ay ku dagaallami karaan, guulna ka keeni karaan xaalad kasta oo adag ee soo foodsaarta.

Intii u dhaxaysay 1924kii ilaa 1934tii, Talyaanigu wuxuu diyaarinyey awood mileteri oo Soomaali iyo Talyaani ka kooban, kaas oo ahaa abaabul ku jahaysan qabashada boqortooyadii Itoobiya ee Xayle Selaase ka talinayey.

Colaaddaan Talyaanigu abaabulayey, Soomaaliduna saldhigga weyn u ahayd ciidankiisa, ayaa waxaa isweydiintu tahay; tolow, Soomaalidu raali

ma ka ahayd qabsashada Itoobiya? Waxaa jawaabtu noqon kartaa haa, waayo waxaa jirtay in Soomaalidu waqti sii horreysayba bilowday in ay deriskeeda il-cadwaadeed ku fiiriso, dhowr arrimood dartood:-

**Tan 1aad:** Itoobiya oo Kiristaan xukumayey waxay u soo fidaysay xagga bari, oo ay ku qabsanaysey dhul hor leh oo Soomaaliyeed.

**Tan 2aad:** Itoobiya gadaal ayey ka duleedinaysey, oo dhabar-jebineysey dhaqdhaqaaqii gumeysi diidka ahaa ee Sayid Maxamed Cabdulle Xasan hoggaaminayey, horrantii qarnigii 20aad.

**Tan 3aad:** Soomaalidu waxay goob-joog u ahayd Itoobiya oo uu ku jiro han wax gumeysi ah, doonaysa in ay saami ka hesho kala qaybsiga reer Yurub ee Afrika, sida shirkii lagu qabtay Berlin, Germany 1884.

Talyaanigu isagoo ka faa'iiideysanaya cadawtooyadaas, waxay qoratay ciidamo Soomaaliyeed oo lixaad leh, waa 'Duubcad', waxaana laga yaabaa in ayan meesha ka maqnayn, marka maanka Soomaalida la fiiriyo: "cadowgaa cadawgiis, waa saaxiibkaa".

Waa arrin iskeed u mudan in daraasad gaar ah laga sameeyo waxaa hamiga Soomaalidu ahaa, marka loo eego dagaalka Weero Xabashiino (Guerra Abyssinia) ee halkaas ka qarxi doona.



*Tooreey iyo galkeed (Dubat Compact Knife)*



*Sidii ay u lebisan jireen ciidamada Duubcadda*



*Geelu wuxuu Duubcadda u ahaa gaadiid dagaal*



*Geelu Duubcadda gaadiid dagaal ayuu u ahaa*




*Taliyayaashii Soomaalida ahaa ee Duubcadda (Capo commandantes Dubat)*

## CUTUBKA 4AAD

# XIISAD COLAADEED IYO XAASASKII DUUBCADDA



WAXAA ABUURNEYD cimilo colaadeed. Itoobiyaanku waxay xudduuda soo tubeen cidamo heegan la geliyay, iyagoo maanka ku haya weerar Talyaanigu ka soo qaado dhanka Soomaaliya. Goobaha la isku hor fadhiyo oo ciidamadu dhufay-ska isugu jiraan waxaa ka mid ah Walwaal.

Walwaal waa goob ay ku yaallaan Ceelal biyood oo laga cabbo. Waqtigaas tirada ceelasha ku yiil waxay gaarayeen ilaa 359 ceel. Sidaas darteed waxay ahayd goob qiimo weyn ugu fadhida nolosha dadka reer guuraaga ah ee nawaaxiga ku noolaa.

Meeshaan caanka noqotay ee Walwaal, intii aan Duubcadda iyo Talyaan-igu soo degin, waxay ku koobnayd in ay tahay Ceelal-biyood ay ka cabbaan xoolaha iyo dadka reer guuraaga ah, kuna meersan yahay dhul qurxoon oo daaqsin leh.

Bilihii ugu horreyay ee 1934tii, Walwaal waxaa ka bilowday fariisimo ciidameed ee dawladda Talyaaniga. Kuwaas waxaa qeyb weyn ka ahaa askartii Duubcadda, waxaana ka abuurmay guryo carshaan ah iyo mud-dullooyin ay ku hoydaan duubcadda iyo qoysaskooda. Waxaa kaloo laga dhisay maqaasiino hubka iyo raashinka lagu keydiyo iyo rug caafimaad oo loogu talo-galay ciidanka.

Duubcadda qaab askar casri ah ayaa loo maamulayey, loona kala bedde-layey goobo ka baxsan halka laga qoray ama xaasaskoodu deggan yihiin.

Qof ka mid ahaa xaasaskii Duubcaddaas ayaan la sheegaysan jirey, oo aan jeclaa sheekooyinkeeda, markii aan caruurta ahaa. Waxaa lagu magacaabi jirey Caasha Colaad (Caasha-carrabla').

Islaantaas oo ka mid ahayd xaasaskii askartii Duubcadda, waxay ahayd qof karti iyo dadnimo badan, kana xag-xagsan haweenka badankood.

Waxay caan ku ahayd in ay ku dhaarato, magaca ninkeeda iyo kan wiil-keeda curadka ah, marka arrini dhab ka tahay. Waxay oran jirtay: 'Allow

aan Cigaal iyo Caydaruus waayo" oo ahayd dhaarteeda kama dambeysta ah.

Cigaal-jarafle wuxuu ka mid ahaa taliyayaasha Duubcadda, waxaana derajadiisu gaartay Buluq-baash, isla markaasna waa odaygii Caasha-carrabla'.

1963 ayaa Caasho-carrabla' socdaal ku timid magaalada Muqdishu. Waxay ku soo degtay gurigayaga oo ku yaallay xaafadda Shingaani. Xilligaas Aaden Shire wuxuu ahaa mudane ka tirsna Baarlamanka, waxaana Caash-carabla' oo ay xigto ahaayeen aabbahay, in muddo ah nala joogtay guriga.

Waxaan fursad u helay waqti badan oo Caasha-carrabla' ka sheekaynaysay noloshii qoysaska Ciidamada Duubcadda. Hal arrin ah ayaa xusuustayda si gooni ah ugu hartey sheekooyinkaas; waa maalintii ay isku soo baxeen xaasaskii deriska ahaa ee askartii Duubcadda, kuwaas oo raggoodii in muddo ah ay kala maqnaayeen.

Xaasaskaasi waxay maqleen oo sii ogaadeen in uu ku soo wajahan yahay magaalada Wardheer, Taliyihii Guud ee xukumay ciidamada Duubcadda, kaas oo booqasho ku imaanayey saldhigga Wardheer.

Koox isa soo uruursatay oo ka mid ahaa haweenkii raggoodu waqtiga dheer ka maqnaa, ayaa Caasho-carrabla' ugu yimid gurigeeda, waxayna u sheegen in ay maqleen in Taliyihii Duubcaddu ku soo beegan yahay magaaladaan ay joogaan.

Waxay Caasha-carrabla', maaddaama uu iyada qabo Cigaal-jarafle oo Commandeer ah, ka codsadeen in ay ula hadasho Taliyaha imaanaya, una sheegto dareenkooda ku aaddan maqnaanshaha raggooda.

Markii Taliyihii yimid, Caasha-carrabla' waxay doontay oo codsatay in iyada iyo koox ka mid ah haweenka lala kulansiiyo Taliyaha. Markii ay la kulmeenna, waxay codsatay in looga turjumo, oo sida ay hadalka u

leedahay loogu gudbiyo Taliyaha. Waxayna tirisay tixdaan:-

"Sariir maraniyo, sugaa na dishiye,

Sarkaalka cadoow, sad noo celi."

Sarkaalkii Talyaaniga ahaa ayaa loo macneeyey waxa Caasha-carrabla' tirisay, dumarkuna ka daba jiibinayeen!

Markaas ayuu inta aad u qoslay, wuxuu ku yiri: "Haa, gar bay leeyihiin" (Hanno ragione). Wuxuuna sheegay in uusan weligiis arag dumar Soomaaliyeed oo dareenkooda xagga ragga si dhab ah u sheeganaya, wuxuuna isla goobtaas ku amray in raggoodii degdeg loogu soo beddelo magaalada Wardheer.




*Dhamme Cimmaruta -Taliyihii Saldhigga Walwaal ee Ciidanka Duubcadda*

## CUTUBKA 5AAD

# DHACDADII WALWAAL IYO DAGAALKII ABYSSINIA



MAALINTII ISNIINTA ee 5 Disembar 1934tii, qiyaasta markay ahayd 5tii galabnimo, waqtiga Bariga Afrika, waxaa isbedelley labo askari oo Duubcad ah oo ka tirsanaa askartii Talyaaniga. Midkood wuxuu ka soo degay ilaaladii (gaarka) uu hayay, midka kalena isaguu beddelayay.

Askariga ilaalada ahi wuxuu fuushanaa 'Geedkii ilaalada' ee dhinaca Talyaaniga; dhanka kalena waxaa ka soo jeeda askarigii ilaalada ee Ciidanka Itoobiya.

Aaden Shire Jaamac oo ahaa wiilkii ugu da'da yaraa ee ciidamada Duubcadda Walwaal, isla markaasna Duubcadda ka tirsanaa wax ka yar hal sano, ayaa ku beegmay qabashada ilaalada ee galabtaas oo bishu tahay 5tii Disembar 1934tii.

Waa meel wax ka socdaane, Aaden Shire Jaamac oo saaran geedkii ilaalada, qiyaasta saacaddu markay ahayd 5tii galabnimo ayaa nin Itoobiyaan ahi laf ku soo tuuray dhinaca  Aaden Shire oo geedkii ilaalada fuushan. Isla markiiba Aaden Shire wuxuu kaga jawaabay xabbad.

Xabbadaasi waxay noqotay xabbadii uu ka bilowday dagaalkii dhex maray dawladdii fashiistada ee Mussolini iyo Itoobiya oo waqtigaas Boqor Xayle Selaase xukumayey.

Warbixinta dawladda Talyaanigu ay ka diyaarisay mowqifkeeda ku saabsan dhacdadii WalWaal wuxuu oronayey, una qoornaa sidatan:

"Waxaa bisha Nofembar 26dii, Sannadkii 1934tii si lama filaan ah isu soo dhoobay, duuleedka saldhigga ciidanka Talyaaniga ee Walwaal, ciidan Xabashi ah oo aad u badan, aadna u hubeysan.

Ma caddeyn ujeedada ciidankaas iyo sababta uu meesha u yimid. Deegaanka uu waqtigaas soo kor-dhoobtay kama jirin wax dhibaato ah iyo saansaan colaadeed toona. Marka waxaa aad loola yaabay waxa ciidanka lixaadaa leh ku kalifay inuu soo caga dhigto amar la'aan aag la

wada ogsoon yahay inay ka taliso dowladda Talyaaniga.

Hasayeeshee waxaa isla markiiba heegan la geliyey ciidankii Talyaaniga ee Wal-waal ku sugnaa oo gebi ahaanba ka koobnaa askar tiro yar ee duubcad ah iyo saraakiil caddaan ah oo ciidanka madax u ahaa. Taliyaha ciidanka wuxuu amar ku bixiyay inay feejignaadaan, si fiicanna ula socdaan dhaq-dhaqaaqa ay habashidu sameyneyso, iskana ilaaliyaan isla markaa arbushaad iyo daandaansi sabab la'aan ah, kuna ekaadaan keliya aagga ay difaaca kaga jiraan.

Ciidanka Xabashida wuxuu durbadiiba bilaabay inuu isku baahiyo goobtii uu yimid, wuxuuna deg-deg ku qabsaday dhowr ceel oo ka qodnaa agagaarka saldhigga ciidanka Talyaaniga, difaac adagna ka ag sameeyey.

Tallaabadaas waxay u muuqatay dagaal isu diyaarin, shaki badan iyo walaacna waxay gelisay ciidankii Wal-waal fadhiyey. Askartii duubcadda ahayd oo ceelasha ilaalada ka ahayd ayaa iyaguna markooda difaac adag ka ag sameeystay ceelasha intooda kale oo aan gacanta habashida gelin, waxayna muujiyeen inay diyaar u yihiin inay ceelashooda difaacaan, waxkastaba ha ku qaadatee!

Dhacdooyinkaas iyo tallaabooyinka la qaaday intaba waxaa lala socodsiiyey taliyaha qaybta, labo xiddigle Musti oo markaas ku sugnaa Wardheer.

Taliyuhu wuxuu durbadiiba la soo xiriiray abaanduulaha ciidanka xabashida, Fitawraari Shifarra', wuxuuna qoraal uu u soo gudbiyay ka codsaday inuu ciidankiisa kala baxo aagga ay qabsadeen, uuna caddeeyo waxa ay tahay ujeedadoodu iyo sababta ay meesha u yimaadeen.

Ciidanka xabashidu waxba kama yeelin codsigaas, waxaana ku soo kordhay ciidaankaas askar cusub oo hub culus la timid.

Anigu (Dhamme Cimmaruta) waxaan Wardheer imid 23-kii Nofembar iyadoo xiisaddaas aloonsan tahay, waxaana isla maalintiiba la wareegay taliska qaybta. Halkaas waxaa igu soo gaartay warqad ka socota

gaashaanle Ingiriis ah oo lagu magacabo Clifford iyo Fitawraari Tesamma oo sheeganaya in ay yihiin labo xubnood oo ka tirsan guddi isku dhaf ah (Ingiriis iyo xabashi) oo u xilsaaran inay isla baaraan soohdinta u dhexeysa Somaliland iyo boqortooyada Itoobiya. Waxay intaa raaciyeen in hawshoodaas ay gudan waayeen, sababtuna tahay ciidanka Talyaaniga ee Wal-waal oo is-hortaagay gudashada xilkooda!

Dabcan arrintaas yaab iyo amakaag ayey nagu noqotay, waayoo annagu wax war ah kama aanan hayn guddigaas isaga ah, iyo weliba in saraakiil sare oo Ingiriis ah ay meesha ka dhow yihiin. Hasa ahaatee waxaan durbadiiba warqad jawab ah u qoray Clifford, una sheegay inaan annagu waxba kala socon hawlaha guddigooda, isla markaana waxaan farta ugu fiiqay inay habooneyd in guddigu la soo xiriiro taliska ama madaxda talyaaniga bacdamaa ay doonayeen inay socdaal ku maraan deegaan ay dowladda Talyaanigu ka taliso.

Qoraalladaas la isdhaafsaday ka dib ayaa la isku afgartay in la wada kulmo, meelna la isla dhigo xaaladda ka aloonsatay Wal-waal.

Maalmo dhowr ah ka dib waxaan guddiga isku dhafka ah kulan kula yeeshay xaruntiisa, waxaana la ii soo dhaweeyey si wanaagsan.

Kulankaas waxaa goobjoog ka ahaa aniga ka sokow, gaashaanle Clifford, Curle, Taylor, Collinwood, Tesamma Bante, Ato Lorenzo Taezas iyo Ato Lidje, Zeude Belainante.

Guddigu wuxuu si toos u soo hadal qaaday eedeyntii ay horay qoraalkoodii uga hadleen, wuxuuna ku nuux-nuuxsaday in xadgudub weyn lagu sameeyey.

Mar kale ayaan guddiga u caddeeyey arrintu siday ahayd, mana aysan jirin cid dhibaato u geysatay ama faragelin ku sameysey hawshooda, sababtoo ah ma aysan jirin cid joogitaankooda ka war qabtay, iyaguna cidna ma aysan soo wargelin.

Dooddaas ka dib, waxaan guddiga ka codsaday inuu ka warbixiyo

sababta uu Walwaal u yimid ciidan farabadan oo si xooggan u hubeysan, bacdamaa ay muuqato in guddigu yahay qayb ciidanka ka tirsan ama ay isku ujeedo yihiin.

Waxay raggii xabashida ahaa ee guddiga ka tirsanaa ii soo jeediyeen jawaab caro ah iyo eedeyn ay dowladda Talyaaniga ku eedeynayaan inay meesha sharci-darro ku joogto, waxayna intaa raaciyeen in cidankoodu uu ilaalo u yahay nabadgelyada guddiga.

Waxaan aad ula yaabay in ciidan tiradaas le'eg, si buuxdana u hubeysan, lagu tilmaamo ilaalo u xilsaaran nabadgelyada dhowrka qof ee guddi kusheeggu ka kooban yahay!

Arrintaas mid gurracan ayeey ila noqotay, kumana qancin. Balse waxay i gelisay tuhun hor leh oo ahaa in ciidanka ujeedadiisu ka duwan tahay tan la damcay in la imaqashiiyo. Sidaas awgeed waxaan isku deyay bal inaan wax ka ogaado waxa uu damacsan yahay ciidankaasi iyo dhaqdhaqaaqyada u qorsheysan.

Maalmo dhowr ah kulaanka gadaashi, ayaa ciidadanka Xabashidu bilaabay dhaq-dhaqaaq arbush iyo carqaladeyn ah, oo uu uga dan leeyahay inuu khal-khal geliyo ciidanka yar ee Duubcadda ah oo in muddo ah ay iska soo horjeedeen.

Xabashidu waxay kaloo isku deyday inay la wareegto ceelasha aan weli gacantoota gelin, weerar xoog lehna ku soo dhex maraan ciidanka Duubcadda. Hasayeeshee Duubcaddu way iska caabisay weerarkaas, waxayna muujiyeen geesinnimo lala yaabo iyo hufnaan militari ee sarreysa.

Arbushaadda joogtada ah iyo weerarka ay Xabashidu soo qaaday waxay daaha ka qaadeen ujeedada dhabta ah ee Xabashidu Wal-waal u timid, waxaana soo ifbaxay inay dagaal weyn isu diyaarineyso.

Markii ay weerarkii ku fashilantay ayeey Xabashidu waxay bilowday in ay isticmaasho xeelad cusub oo ay ku doonayso inay ku soo jiidato

Duubcadda, kuna soo biiriso dhankooda. Waxay soo bandhigtay dhowr nin oo horey duubcadda uga tirsanaa, balse iminka iyaga la safan oo ay dallaciyeen, darajo iyo lacagna siyeen. Waxay Xabashidu ku ballanqaaday inay darajo iyo lacag isugu darayaan, sida raggaas oo kale ciddii dhankooda u soo wareegta. Isla markaana waxay ku boorineysay in Talyaanigu la kulmi doono jab ba'an, sidii jabkii ka raacday dagaalkii Adwa.

Hasa ahaatee Duubcaddu dhegaha jalaq uma siin ballan-qaadkaas iyo cabsi gelinta dahsoon oo la damacsanaa in lagu moraal jebiyo, waxayna xabashida u sheegeen in xabbad mooyaane aysan wax kale dhankooda ka filan.

Arrintaas aad ayeey xabashida uga careysiisay, waxayna dib u bilowday arbushaad iyo weraro yar-yar oo khal-khal gelin ah, iyo aflagaado joogta ah oo ay uga muraad lahayd inay duubcaduu xasillonida lumiso, oo markaasna uu hoos u dhaco hannaanka dagaallankooda. Hasayeeshee talloobooyinkaasi oo dhami waxba kama miro dhalin.

Xaaladdu waxay jiitantaba waxay ugu danbeyntii xabashidu go'aansatay inay qaado weerar kama dambeys ah oo ay ku dooneyso inay Wal-waal gebi ahaanba gacanta ku dhigto.

Taliska Walwaal markuu ka war helay inay xabashidu isu diyaarinayso weerar kama dambeys ah ayuu wuxuu codsay in Wardheer laga soo diro ciidan taakuleyn ah, si xoogganna u hubeysan, waxaana isla markaana la xoojiyey difaaca Walwaal, gaar ahaan saldhigga ciidanka iyo agagaarkiisa.

Maalintii 5 Disembar 1934kii ayey Xabashidu dagaal soo qaaday, waxayna ugu horeyntii dabka ku furtay duubcadii ciidoonkooda hor fadhidey, iyadoo gaar ahaan ugaar saneysa ilaada geedaha kor saarneyd iyo horjooga yaalka ciidanka oo ay ka dhex aqoonsadeen askarta inteeda kale maadaama ay xirnaayeen astaamo u gaar ah.

Sidii lagu yaqaannay Duubcaddu waxay u dagaallantay si geesinnimo leh, waxayna ku mintideen inaan ceelasha laga qabsan ka hor inta ay taaku-



*Markii dhacdadii Walwaal ay dhacday Darwalkii sii qaaday Telegaraamkii sheegayey dagaalka qarxay, wuxuuna u qaaday Wardheer*

leyntu soo gaarin. Muddo kadib taakuleyntii ayaa soo garab istaagtay duubcadii dagaalka safka hore uga jirtay, waxuuna ciidankaas isbiirsaday geestay labadii maalin uu dagaalku socday khasaare weyn iyo jab culus aysan habashidu dib dambe uga soo waaqsan.

Dagaalku markuu dhammaaday waxaa ciidanka xabashida laga furtay 8000 (sideed kun) ee xabbaadood,120 teendho, 110 qori iyo 400 oo juuni oo raashin ah.

Malintii 6-da Disembar 1934 waxaa goobtii isaga cararay kooxdii ugu dambeysay ee ciidanka xabashida, dagaal dambana dib uma aysan soo qaadin" Warbixinta Dhamme R. Cimmaruta.

Aaden Shire isla markiiba waa la qabtay, xabsi ayaa la dhigay, ka dibna isaga iyo geedkii ilaalada oo salka laga soo gooyay, ayaa waxaa loo qaaday dhinaca Muqdishu. Wixii saacadaas ka dambeeyay xaalladu faraha ayeey

ka baxday. Itoobiya iyo Talyaanigu waxaay galeen dagaal ayan iyagu bilaabiddiisa go'aansan.

Itoobiya waxay ahayd dalka keliya ee qaarada Afrika ee ka nabad-galay gumeysigii reer Yurub, waxaana ka jirtay Boqortooyo guun ah, laakin hab xukun, dhaqan iyo dhaqaale ahaanba dambaysa. Sidaas darteed, awoodda iyo teknoloojiyada ciidameed iyo dhaqaale ee dawladii Talyaaniga oo kaashaneeysa cudud weyn, tababar sarena qabta oo Soomaali ah, waxay Itoobiya ku keeneeysay in ay la kulanto culays aysan caabin karin.

Talyaanigu wuxuu dhinaca waqooyi ee Eritrea iyo dhanka bari ee Itoobiya kaga soo qaaday weerar cir iyo dhulba ah, Taangiyo, madaafiic, diyaarado iyo gaasas ciidamada lugta ah oo Soomaali iyo Talyaani ah.

Abaanduulayaashii hoggaaminayey Ciidamadii Duubcadda ee darajooyinka sare ka gaaray waxaa ka mid ahaa: Salaad Maxamuud Xasan (Salaad Booy), Axmed Ali Warsame, Ali Nuur, Aaden Gabeyre iyo kuwo kaloo badan. Itoobiyaanka inkastoo tayadooda ciidan ay hooseeysay, haddana iska caabbin geesinimo ayeey muujiyeen.




*Warbixinadii Wargeysyada Talyaanigu ay ka qorayeen dhacdadii Walwaal*

Maalintii ugu horeeysay ee dagaalka Walwaal, khasaaraha dhacay waxay ahayd: Itoobiyaanka waxaa ka geeriyooday 150 askari, dhinaca Talyaaniga 50 askari. Dagaalkii qarxay galabtii 5 Disembar 1934tii, wuxuu socday ilaa 5 May 1936 oo ah 17 bilood kadib markii ciidamadu Talyaanigu soo galeen Addis Ababa.

Boqor Xayle Selassie wuxuu Addis Ababa ka qaxay, isaga iyo qoyskiisaba, 2 May 1936dii isagoo ku qaxay train u sii socday xeebta Soomaaliyeed ee Fransiisku gumeysanayey (Jabuuti). Halkaas oo uu markab dagaal oo Britain lahayd ka sii raacay. Qaxootinimo buu ku yimid magaaalada London, isagoo ka soo degay Rugta Tariinada (Tube Station) lagu magacaabo Waterloo, kadibna wuxuu u sii gudbay magaalada New York.

Halkaas oo u qudbad ka jeedin doono kulan ay lahaayeen League of Nations oo ah urur jiray ka hor intaan la aasaasin Qaramada Midoobay (United Nations).

Markaas u sii qaxayo Boqor Xayle Selaase, fagaaraha weyn ee caanka ah ee Piazza Venezia ee magaalada Roma waxaa isugu soo baxay kummanaan dad ah, kuwaas oo dhageeysanayeey khudbad uu jeedinayey Mussolini. Wuxuu sheegay oo erayadiisii ka mid ahaa: "Maanta oo ay tahay 5 May 1936, General Pietro Badoglio wuxuu ii soo diray Telegaraam, kasoo uu iigu sheegay in uu qabtay Addis Ababa, isaga iyo ciidamadiisu."

Waqtigaan oo Benito Mussolini ku dabbaldegeyo Piazza Venezia, Boqor Xayle Selaasena qaxooti noqday, wiilkii dhallinyarada ahaa Aaden Shire Jaamac ee qarxiyay dagaalkii sababay amuurahaan dhacay, wuxuu ku sugan yahay magaaladaan Roma ee dalka Talyaaniga (Italia).

Run ahaan Aaden Shire Jaamac dalxiis kuma joogo Roma, rabitaankiisana kuma imaan, wuxuuna ku eedeysan yahay in uu dawladda Talyaaniga geliyay dagaal.

Waa tii Aaden Shire lagu qabtay isla goobtii uu xabbada ka riday, waxaana isaga iyo geedkii ilaalada oo uu dulsaarnaa, markhaati ahaan loogu soo qaaday magaalada Muqdisho. Muddo markii uu xabsi ku jiray, Aaden iyo geedkii iyo warbixintii dhacdadii Walwaal oo isla socda waxaa lagu qaaday markab dagaal oo ka ambabaxay Dekedda Muqdisho.

Waxaa la oran karaa, dagaalka uu Aaden Shire sababtiisa lahaa, hal marna kama qeyb-qaadan, wuxuuna inta dagaalku socdo uu ku jiraa xabsigii Walwaal, xabsigii Muqdisho iyo xabsigii markabka dushiisa iyo kan ugu dambayeey ee uu ku negaan doono ee magaalada Roma, dalka Talyaaniga.



*Lixdii Duubcadda ee Roma loogu qaadey markhaatinimada*




*Benito Mussolini hoggaamiyihii Fashistada Talyaaniga*



*Graziani Rodolfo Taliyihii Dhinaca bari weerarka uga soo qaadey Itoobiya*




*Mapkii Walwaal 1934tii*



*Pietro Badoglio Generalkii qabtey Addis Ababa*



*Geedkii Walwaal oo Baabuur lagu soo qaaday*

**Governo della Somalia Italiana**

Direzione del Personale ed AA. GG. - Sezione Studi

Foto n. 2080 Serie Mogadiscio

Soggetto MOGADISCIOx

Imbarco dello storico albero di Ual Ua

dal quale partì il primo coppodi fuci

le per la conquista dell'Impero



*Geedkii Walwaal oo Wiish lagu saarayo Markab taagan Xeebta Lido ee Muqdisho, December 1934*




*Geedkii Walwaal oo loo diyaarshay in Markab la saaro*

Governo della Somalia Italiana

Direzione del Personale ed AA. GG. - Sezione Studi

Foto n. 2120 Serie Mogadiscio

Soggetto MOGADISCIO

Imbarcazione dello storico albero di Ual Ual dal quale parti il pri[mo] colpo di fucile per la conquista de[ll]'Impero.



*Geedkii Walwaal oo loo diyaarshay in Markab la saaro*

**Governo della Somalia Italiana**

Direzione del Personale ed AA. GG. - Sezione Studi

Foto n. 2080 Serie Mogadiscio

Soggetto MOGADISCIO

Imbarco dello storico albero di Ual Ua

dal quale partì il primo colpo di fuci

le per la conquista dell'Impero

FIIDNIMADII AFARTII May 1936, ciidamo hordhac ah oo laga soo xulay guutada koowaad ee Eritrea,waxay kaabiga u soo fariisteen magaalada Addis Ababa. Maalintii xigtay oo talaada ahaydna, Marshal Badoglio iyo ciidamadiisa waxay si buuxda ula wareegeen caasumadii Itoobiya ee Addis Ababa.



Colonie – Roma

Oggi 5 Maggio alle ore 16 alla testa delle Truppe vittoriose, sono entrato in Addis Abeba.

Badoglio

Marshaalkani wuxuu maalintaas qoray: "Addis Ababa waxay yeelatay muuqaal aad u naxdin badan. Dhammaan intii badneyd guryihii iyo dukaamadii gaar ahaaneed iyo kuwii shacabka waa la boobay, waana la gubay, dhismayaalkii dawladda waa la burburiyay; xattaa qasrigii boqortooyada waa la burburiyay, isla markaasna Libaaxyadii astaanta u ahaa boqortooyada hadda dhacday ee Xayle Selaase waa la dilay."

Calankii fashiistada Talyaaniga ayaa laga taagay casumaadii Itoobiya ee Addis Ababa, waxaana lagu soo rogay dil qof kasta oo lagu arko isagoo hub haysta ama isagoo wax dhacaya.

Maalmihii xigay Addis Ababa waxaa ciidamada fashiistada ee karabinyeerigu ka sameeyeen Baaritaan, iyagoo ku dilay ugu yaraan 1500 oo qof oo reer Itoobiya ah.

Dhanka kale, caasumadda waxaa ka socday waraaqo la qaybinayo, taasoo dadka lagu wargelinayo in ay guryohooda dib ugu soo laabtaan. Laakiin in badan oo waddaniyaddu ku weyneyd ayaa goostay in ay buuraha hore u sii galaan, lana dagaallamaan cadawga dhulkooda soo galay. Waxaa dhici doona halgan weyn oo lagaga hor imaanayo Fashiistada qabsatay dalkooda.

9 May 1936 Mussolini wuxuu ku dhawaaqay in dhulka iyo dadyawga

Itoobiya lagu daray dalka Talyaaniga iyo in darajadii boqorka Itoobiya [Imperor of Ethiopia] uu hadda la wareegay boqorka Talyaaniga Vittorio Emanuele III.

Maalintii xigtay oo ku beegan 10 May1936, Marshal Badoglio waxaa loo magacaabay guddoomiyaha sare iyo wakiilka boqortooyada Talyaaniga. Laakiin todobaadyo ka dib waxaa Marshal Badoglio lagu celiyay, loona bedellay Roma, xilkiisana waxaa la wareegay Marshal Graziani oo ahaa Taliyihii dagaalka ee dhinaca koofur bari ee Itoobiya oo ah dhanka Soomaaliya.

Dagaalkaas oo ka qarxay tuulada Walwaal, kuna soo gabagaboobay in Addis Ababa la qabsado, iyadoo ciidamo laba-aabur ahi ay uga kala yimaadeen:-

1. Dagaalkii ka socday dhanka Soomaaliya ilaa lagu yimaado Addis Ababa; 2.dagaalkii ka soo socday dhanka Eritrea, ilaa lagu yimaado Addis Ababa.

Mussolini waxaa laga soo xigtay ereyadaan: Maddaama dadweynaha xabashidu ay nabad heleen, isiradaan kala duwan ee boqortooyadii hore ee libaaxa Juuda (The lion of Juda) si aan mugdi ku jirin waxay u muujiyeen rabitaankooda in ay ku hoos noolaadaan calanka saddexda midab leh ee Talyaaniga.

Run ahaantii hadalka Benito Mussolini uu akhrinayo waxay ahayd dacaayad iyo been, waayo in badan oo Itoobiyaan ahi waxay galeen buuraaha si ay uga soo dagaalamaan, mana aysan oggolaan in hubka la dhigo, la isuna dhiibo fashiistada Mussolini. Waxaana abuurmay cutubyo dagaalyahano ah oo xakaar marsiiyay Talyaaniga qabsaday dalkooda.

Waxaa kaloo abuurmay ururo dhalinyaro, kuwa haween iyo kuwo dagaalyahanno ay kala hoggaaminayeen taliyeyaal: Blatta Takale oo aaday degaanka Sabaata, Dejazmatch Fikre Mariam oo aaday Menz iyo Tegulet, kuwii kalena waxay aadeen Tefeke' oo u dhaw Webiga Hawash.

## Qaxitaankii Boqortooyada Itoobiya

Xilligu waa galab casarkii, caasumaddii Itoobiya ee Addis Ababa waxaa laga dareemayaa dhaqdhaqaaq aan caadi ahayn, sansaan colaadeed iyo cabsi badan.

Xogta dhabta ah iyo xaaladdu meesha ay marayso in yar baa la socota. Waxaa fadhi aan caadi ahayn isugu yimid Golihii Wasiirada ee boqortooyadii Itoobiya, golahaas oo ka koobnaa 26 xubnood. Dood badan ka bacdi, 23 xubnood waxay isku raaceen in wadanka la geliyo xaalad degdeg ah, isla markaasna Boqor Xayle Selaase iyo qoyskiisa iyo xubnaha kale ee boqortooyada ee muhiimka ahna in la badbaadiyo, magangelyana loo codsado. Saddex xubnoodna waa ka hor yimaadeen arrintaas.

Wolde Giorgis waxaa loo xilsaaray fulinta go'aamada la gaaray. Isla mar ahaantaana waxaa si gooni ah loogu xilsaaray in uu wargeliyo Safaaraddii Britain ee Addis Ababa si loola socodsiiyo Boqortooyada Qaxootinimo doonka ah, si ay ugu fududeeyaan visaha.

Saldhigga tareenada ee Addis Ababa waxaa ka socotay qabanqaabada iyo ambabixinta Boqorka. Afar gaari oo Boqor Xayle Selaase ku socon jiray iyo santuukhyadoodii, waxaa lagu raray tareenkii boqortooyadu sida gaarka ah u lahayd.

Maalintu waa sabti, bishu waa 2 May 1936, saacaddu waa 4:20 aroornimo. Waxaa si dhaqso leh u dhaqaaqay tareenkii waday Boqor Xayle Selaase iyo boqortooyadiisa, waxayna u dhaqaaqeen dhinacaas iyo marsada Jabuuti, dhulka Soomaalida ee Fransiisku gumeysto. Halkaas oo ay ka sii raaci doonaan markab dagaal oo uu Ingiriisku leeyahay, waxayna ku socdaan caasumadda dalka Britain ee London, dalkaas oo magangelyo laga siiyay.

Addis Ababa, saacado kadib waxaa gaartay akhbaartii, taasoo dareen xun oo soo muuqda iyo cabsi gelisay shacabkii iyo madaxdiiba. Wadaadadii diinta waxay rajo xumo ka muujiyeen xaaladda dhabta ah ee jirta iyo

dhibaatada foosha xun oo dadka iyo dalkaba soo foodsaartay. Shaqsi ka mid ahaa madaxdii goobta ku kulmay ee murugeysnaa, waxaa laga soo weriyey in uu yiri: "Weligeed taariikhdaan oo kale naguma dhicin. Waa amar weyn oo Eebbe keenay!".

Dhinaca kale magaalaada Geneva waxaa ka dhacay kulan, taariikhdu markay ahayd 28/06/1936, oo uu yeeshay Golaha Guud ee Ururkii lagu magacaabi jiray 'League of Nations', kaas oo jiray intaan Qaramada Midoobay (United Nations) la aasaasin.

Halkaas waxaa khudbad ka akhriyay Boqor Xayle Selassie oo qaxooti ku ah carriga Britain, wuxuuna yiri: 'Markasta waxaan u taaganahay in aan shacabkeyga ka difaaco xadgudub kasta oo wata dagaal gardarro. Maxay ku dambeyeen ballan-qaadyadiinii iyo arrimihii aad aniga iga ballan qaadeen? Illaahay iyo taariikhduba way xasuusnaan doonaan sidaad wax u xisaabiseen.'

## Xog gaar ah oo ku saabsan Mussolini.


*Benito Mussolini*

* Magaciisa oo buuxa wuxuu ahaa: Benito Amilcare Andrea Mussolini, wuxuuna dhashay 29kii Luuliyo 1883, meesha lagu magacaabo Dovia de Predappio ee Gobolka Forli.

* Ardaynimadiisii, laba jeer ayaa laga eryey dugsigii uu dhiganayey, sabab la xiriirta in ardaydii ay isku fasalka ahaayeen uu la dagaalamay.

* Wuxuu ahaa Ra'iisal Wasaarihii dalka Talyaaniga 1922 - 1943, wuxuuna xukunka ku yimid hab afgambi oo kale ah, isagoo xisbigiisii 'National Fascist Party' ay socod ku soo galeen magaalada Roma, taladiina kala wareegeen Xukuumaddii Ra'iisal Wasaare Luigi Facta. Inqilaabkaas oo uu ansixiyey Boqor waagaas xukumayey Talyaaniga, oo lagu magacaabi jiray King Victor Emmanuel III.

* Dagaalkii 2aad ee Dunida wuxuu xulafo la noqday Hitler, waxaana jirtay mar Mussolini la qabtay oo la xiray, laakiin waqti yar ka dib waxaa u soo gurmaday Hitler oo ciidan soo galay Roma ayaa fakiyey. Taas oo Hitler iyo Mussolini isku sii xirtay.

* Waxaa la dilay April 28, 1945, waxaana meydkiisii laga soo lulay bartamaha magaalada Milan, halkaas oo maalmo dambe dadweynuhu daawasho ugu imaanayeen.

* Partisaanka ayaa dilay Mussolini, waxaana lala dilay saaxiibtiis lagu magacaabi jiray Clara.

## Boqor Xayle Salaase



*Haile Selassie*

Wuxuu ku dhashay Tuulada Ejersa Goro ee gobolka Harar, 23 July 1892. Aabbihiis wuxuu ahaa Tafari Makonnen. Hooyadiis waxay ahayd qabiilka Oramada, waxaana lagu magacaabi jiray Yeshimebet Ali Abajifar.

Itoobiya wuxuu boqor u ahaa 1930 ilaa 1974. Intiii uu boqorka ahaa, Itoobiya waxaa qabsaday Fashistadii Mussolini. Wuxuu doonayey in uu boqortooyo Talyaani ka abuuro Geeska Afrika, waa Eritrea, Somalia iyo Itoobiya.

2dii May 1936, Xayle Salaase wuxuu ka cararay Itoobiya, wuxuuna qaxootinimo ku soo galay magaalada London, isagoo ka soo degay Train Station-ka Waterloo.

Dagaalkii 2aad intii uu socday, Xayle Salaase wuxuu magangelyo ku joogay dalka Britain, wuxuuna ku noolaa guri uu ka iibsaday magaalada Bath oo ku taal dhinaca koofur galbeed ee England.

1941dii ayuu dib ugu soo noqday dalkiisii, iyadoo ay galbinayaan ciidamadii Britain ee Talyaaniga ka qabsaday Geeska Afrika oo idil, Boqor Xayle Salaasena dib ayuu u saartay taajkii boqornimada.

Ugu dambeyn 1975tii, Boqor Xayle Salaase waxaa lagu dilay gudaha Qasrigiisii Boqortooyada, waxaana dilay golihii 'Dergiga' ee Col. Mengistu Xayle Mariam madaxda u ahaa.

Markii 1991dii Mengistu Xayle Maryam laga qaaday xukunkii, lafihii Xayle Salaalse waxaa laga soo dhex qufay Qasrigiisii Boqortooyada.

HOREY WAXAAN u soo sheegnay in Aaden Shire uu isagu riday xabbadii ugu horreysay dagaalkii weera Xabashiino ee Talyaanigu ku qabsan doono Itoobiya.

Waa tii isaga iyo geedkii laga soo qaaday Walwaal, lagana soo dhoofiyay magaalada Mogadishu, sanadku markuu ahaa 1934tii.

Gawaari waaweyn oo ay lahaayeen ciidamadii Talyaanigu ayaa lagaga soo qaaday goobtii Walwaal. Dhawr cisho ayuu ku jiray xabsi Muqdisho ku yaal.

Dekedda Muqdisho waxaa soo istaagay markaab dagaal oo ay lahaayeen ciidamadii Dawladda Talyaaniga, waxaana markabka la saaray geed-kii xabbada dushiisa laga riday, Aaden Shire isna waxaa lagu qaaday isla markabkaas. Halkaas oo ay uga bilaabatay maxbuusnimo gudaha markabka ilaa marsada magaalada Napoli.

Markabkii ka soo kicitimay Dekeddii Muqdisho wuxuu Napoli soo galay muddo dhowr toddobaad ah kadib.

Waxaa Aaden lagu xiray xabsi dhulka hoose ku yaal, muddo laba maal-mood ah, ka dibna waxaa u yimid guddi lix nin ka koobnaa iyo nin turjubaan ah oo la socda. Guddigu waxay weydiiyeen magaciisa iyo macluumaad ku saabsanaa in uu la socdo meesha uu ku sugan yahay iyo sababta loo haysto.

Aaden Shire waxaa loo sheegay in loo haysto in uu dawladda Talyaaniga geliyey dagaal aysan qorsheysan. Dagaalkaas, haddii aan ku guuleysan weyno, waxaan kugu fulin doonaa xukun dil ah. Haddii aan guuleysa-nana waanu ku sii deyn doonaa.

1937dii, Aaden Shire waxaa la keenay fagaare weyn oo dabbaaldeg ka socday. Waxay ahayd bartamaha magaalada Roma.

Fagaarahaas iyagoon is-ogeyn waxaa dib ugu midoobaya Aaden Shire iyo guutoyin ka tirsan ciidamadii Duubcadda oo qaarkood joogay maalintii Dhacdadii Walwaal. Munaasabadaan loo dabaaldegeyo waxay ka dhacday barxadda weyn ee lagu magacaabo Piazza Venezia.

Xafladdu waxay ahayd mid aad u ballaaran oo lagu xusayo qabashadii Addis Ababa. Ciidamo kumanyaal ah oo ay ku jiraan Duubcadii Soomaalida, kuwo Eriteria ka socday iyo Libiyaan ayaa wadamadii Talyaanigu gumeysanayey laga kala keenay, si loogu dabaaldego guusha qabashadii Itoobiya.

Halkaas waxaa salaan ku qaadanayey Mussolini iyo Boqorkii Talyaaniga ee xilligaas, ahaana Victorio Emanuele III.

Iyadoo ay socoto damaashaadkii iyo dhoolatuskii dabaaldegga ayaa wiil reer Eriteria ah, laguna magacaabo Zerai Deres oo munaasabadda darteed Talyaanigu u keenay Roma, si uu Boqorkooda u guddoonsiiyo bililiqadii laga soo furtay Boqortoyadii Haile Selassie.

Bililiqada la guddoonsiinayo Boqorka Talyaaniga waxaa ka mid ahaa libaaxii dahabka ahaa ee Judah oo Talyanigu ka soo fuqsaday meel ku dhow saldhigga tareenada ee magaalada Addis Ababa. Waxaa kaloo qaniimada uu goobta Talyanigu keenay ka mid ahayd Seef astaan u ahayd Boqortooyada Itoobiya.

Wiilkaan Eritreanka ah waxaa looga keenay Geeska Afrika in uu maanta halkaan ku guddoonsiiyo Boqorka Talyaaniga, Seeftii Boqortooyada la qabsaday.

Zerai Deres waxaa loo soo taagay guddoonsiinta Seefta. Laakin isagoo ka xun sharaf dhaca meesha yaal, wuxuu jilbaha la goostay qadarin iyo maamuus uu ku fiirinayo Astamaha la soo dhigay goobta. Ka dibna intuu 'bururay' oo dareenkiisii kacday, ayuu seeftii uu Boqorka Talyaaniga guddoonsiin lahaa, wuxuu kula jeestay saraakiishii sare ee fashiistada ee xafladda soo buuxisay.

Shan ka mid ah ayuu halkaas ku dilay, dhaawacyo badana waa jireen, isagana rasaas baa lagu furay, waxaana soo gaaray dhaawac halis ah, waxaana loo qaaday isbitaal, kadibna xabsi ku yaal jasiirad Talyanigu leeyahay ayuu sanooyin ka dib ku geeriyooday.

Ciidankii ugu horeeyay oo Itoobiya yeelato, iyadoo la qadariinayo geesinimada wiilkaas ayaa Boqortooyadii Itoobiya markabkii ugu horeeyay oo Ciidankeeda Baddu yeesho, waxaa loogu magac-daray Zerai Deres. Isla markaas waxaa loo dhisay Taalo lagu xasuusto oo ilaa maanta ka dhex taagan magaalada Addis Ababa.



*Dabaaldeggii Roma ee qabashadii Addis Ababa 01*



*Dabaaldeggii Roma ee qabashadii Addis Ababa 02*



*Dabaaldeggii Roma ee qabashadii Addis Ababa 03*

XILLIGII GOBANIMO gaarsiinta gobollada konfureed ee Soomaaliya waa dhammaaday. Waxaa isaguna dhammaaday gumeysigii gobollada waqooyi ee loo yiqiin British Somaliland.

26 June 1960kii waxaa xorroobay waqooyiga, waxana ay la midobeen gobolada koonfureed, 1Luuliyo 1960kii. Waxaa halkaas ka dhashay qaran cusub oo loo bixiyey Jamhuuriyadda Soomaaliya.

Jamhuuriyadaan dhalatay waxay dhaxleysay dal dhaqaale ahaan, taclin ahaan iyo bulsho ahaanba aad u dambeeya. Waxay kaloo dhaxleysay dal gumeysigu ilaa 5 qeybood u kala qeybiyay oo labo ka mid ah, hadda uun xorriyadda qaateen, isla markaasna midoobeen.

Dad badani in gobanimo la qaatay oo halkii ninka cadaanka ihi fadhiyay, uu fariistay nin Soomaali ahi, waxay ula mid ahayd, in la hirqanayo barwaaqo!. Waxaa loo haystay in saarista gumeysiga ay la mid tahay saboolnimadii, baahidii iyo ciriirigii oo la sagootiyay. Waxaa tusaale uu ah heestii caanka noqotay, oo miraheedii ay ka mid ahaayeen: Godlatoo, candhadii gollaha marisee, Aan maalo hasheena Maandeeq...",

Laakiin xaqiiqado saas ma ahayn, waxaana laga yaabaa in ay ahaayeen tiro yar oo dadka ka mid ahayd intii ay u muuqan kartay in madaxbanaanida la qaatay ay tahay: xorriyad in loo haysto in loo dhaqaaqo wax qabsi, dadaal xoog lehna la geliyo taclinta, shaqada, caafimadka iwm..

Madaxweynihii ugu horreyay ee Soomaaliya wuxuu ahaa Aaden Cabdulle Cusmaan 1960-1967. Ra'iil Wasaarihii ugu horeeyayna waxaa noqday Dr Abdirashid Ali Sharmarke 1960-1964.

Madaxtinimada Jamhuuriyadda Soomaaliya ee dhalatay waxaa Baarlamanka uga dhex tartamay Aaden Cabdulle Cusmaan iyo Cali Jimcaale Baraale, waxaana loollan adag oo gudaha Baarlamanka ka dhacay, cod aqlabiyad ah ku guuleystay Aaden Cabdulle Cusmaan. Aaden Shire Jaamac loollankaas wuxuu u codeeyay saaxiibkiis Cali Jimcaale Baraale.

Waxyaabihii xilligaas ugu muhimsanaa oo xusid gaar ah mudan Waxay ahaayeen: 1. Dejin dastuur qaran; 2. Mideyntii Maamulka gobollada waqooyi iyo koonfur; 3.Horumarin hey'adiihii abuurmay xilligii gumeysiga iyo abuuristii kuwo cusub.

Dastuurka jamhuuriyadda dhalatay ee Soomaaliya wuxuu meel cad iska taagay sarreynta qaynuunka, xorriyadda qofka, xorriyadda fikirka iyo daabacaadda iyo xorriyad ka mid ahaansho iyo ku biirid ama sameysi urur.

Sidaas darteedna sanooyinkii 1960 ilaa 1969kii Soomaaliya waxaa ka jiray jaraa'id kala duwan oo u kala xagliya dhinacyo kala duwan. Sidoo kale, waqtigaas wuxuu caan ku ahaa xilligii axsaabta badan!.

Doorashadii ugu dambeeysay oo la qabtay bishi Maarso 1969 kii waxaa ka qeyb-galay in ka badan lixdan xisbi iyadoo mudanayasha Baarlamanka ee la soo dooranayay tiradoodu ahayd 124 mudane oo keliya.

Guud ahaan filashadii ummadda ee ahayd in gobanimada la qaatay, jambuuriyadda dhalatay, madaxweynaha la yeeshay ay tahay in haddiiba degdeg barwaqo loo hirqanayo, ma noqon mid suurtogal ah.

Waxaa dhacay niyad jab ballaraan, waxaana tusaala uu ahaa banaanbaxyadii macallimiinta, ardada, shaqalaha iyo dadweynahaba. Heesta "Dab iyo dhagax la iskuma dhuftee, kala dhawraay, Wax ka dhigan gobanimada qabiil dhex galee, kala dhawraay.." waxay muujinaysey dareenka bulshada.

1967 tartankii madaxweynenimada waxaa ku guuleystay Dr. Cabdirashiid Cali Sharmarke. Aaden Shire Jaamac wuxuu dhisayay oo codkiisana siiyay Cabdirashiid Cali Sharmarke. Ra'iisal Wasaare waxaa loo magacaabay Maxamed Ibraahim Cigaal oo isaguna soo dhisay xukuumad uu Aaden Shire Jaamac xubin ka yahay (Wasiirkii caddaaladda iyo Garsoorka).

******

## Shirqool laga badbaaday

Aakhirkii Sannadkii 1967, waqti ay habeen tahay oo la hurdo waxaa weerar lagu soo qaaday guriga Aaden Shire Jaamac oo markaas ahaa Wasiirka Caddaaladda iyo Garsoorka ee Xukuumaddii Ra'iisal Wasaare Maxamed Ibtraahim Cigaal.

Weerarkaas waxaa loo adeegsaday bam kuwa gacanta laga tuuro ah, waxaana gudaha guriga lagu soo riday ilaa 3-bambaano. Kuwaas mid maahane, labadii kale waa qarxi waayeen. Hase ahaatee halka bam oo qarxay laftiisu ma geysan waxyeello ka durugsan, in uu qoorta sare ka gooyey, ka jaray 'Ubbo' lagu weyso-qaato oo uu lahaa oday reerka marti u ahaa!.

Labadii bam ee qarxi waayey, subixii dambe ayaa ciidanka Boolisku qarxiyey, waxaana guriga Aaden Shire isagu yimid madaxdii Dawladda badankood, iyadoo Shirqoolkaas ciddii soo abaabushay iyo kuwii fuliyey, marka laga reebo tuhun, ayan jirin cid dhab ahaan loo qabtay.

Aaden-low wuxuu ku tilmaamay gacanta Shirqoolka fulinaysay oo bamka tuurtay, in ay ahayd gacan uu isagu hore wax ugu riday, macnihii gacan ay taageeradiisu gaartay!.

Duruufaha dalka ka jiray ka sokow, waxaa caado iyo hab dhaqan u ahayd Aaden Shire in albaabka gurigiisu u furan yahay; ku soo degaan, ku hoydaan, ku soo hirtaan, wax ku wada cunaan, la iskuna xog dhaafsado waxgarad iyo odayaalba. Aaden Shire wuxuu ahaa siyaasi waayo-arag ah, soona arkay duni badan, fahamsanaa waayaha dalka ka jira iyo baahida ballaraan ee mujtamaca Soomaaliyeed.

******

Aaden Shire Jaamac oo ahaa mudane ka tirsan Baarlamaankii Soomaaliya wuxuu ka soo geli jiray xisbiga SYL, wuxuuna markii afraad soo galay doorashadii 1969kii. .

Aaden-low afarta jeerba wuxuu ka soo galay Degmada Dhuusa-mareeb ee gobolka Galgaduud, sanooyinki1954tii,1958dii, 1964tii, 1969kii.

Dhuusamareeb oo iyaduna ka mid noqotay xarumihii SYL ku soo guuleysatay, loona aneeyay in kushubasho codeed ka dhacday, xisbigii SYL mooye, intii kale xisbiyada ku hungoobeen.

Dhibaatadu waxay ka timid xisbiyadii oo tiro batay, waxaana jirtay niyad jab guud oo baahsan. Xisbiga SYL ee guuleystay ma ahane, mudanayaashii xisbiyada kale ka soo galay, badankood waxay ku dhawaaqeen in ay ku biireen xisbiga SYL oo markaas aqlabiyada haystay.

Markii hore oo doorashadu loo sii socday, SYL oo talada dalka haysay way muuqatay in ay wax maaganayd. Waayo taliyahii ciidanka Booliska ayaa Wasaaraddii Arrimaha Guduhu u yeertay, waxaana lagu wargeliyay in barnaamijka xukuumaddu yahay, inta doorashada lagu jiro, in taliyayaasha Booliska gobolloda iyo degmoyinku ay ka amar qaataan guddoomiyaha gobolka iyo kan degmada.

Dabcan halkaan muraadka xukumaddu waa caddaa, waxayna ahayd in Boolisku wax ka maamulo doorashada. Taas oo sida muuqatay Taliyihii Booliska General Maxamed Abshir ka biyodiiday in uu fuliyo amarkaas, iscasilaadna ka keenay Taliyanimadii Booliska. Laakiin waxaa oggolaaday arrintaas Taliyihii Xooga Dalka Soomaaliyeed oo ahaa General Maxamed Siyaad Barre, in uu hawshaas u fuliyo sida xukuumaddu uu doonayso.

Waayahaas iyo wakhti ka sii horreyeyba waxaa jiray sharqamo iyo tuhun la xiriira in saraakiisha ciidanka xoogga dalka Soomaaliyeed gudihiisa ka jiro abaabul afgambi, saraakiil hoose iyo kuwo sareba

Weliba wakhtigaas waxay ahayd xilliyadii inqilaabyada ugu badan Afrika ka dhacayeen oo talisyadii rayidka ahaa xukunka lagala wareegayay, Soomaliyana kama badbaadi karin waxa jaalkeed - Afrikada kale - la kulmayeen. Dhowr sababood dartood: waa tan hore, niyad jab guud oo jirtay dalka; waa tan labaade, xasilooni darro siyaad iyo nabadgelyo oo abuurnaa; iyo waa tan saddexaade, jiritaanka saarakiil ciidan oo hamigaas qabtay.

Waxaa xoog badneyd welwelka iyo cabsida ay ka qabto in la afganbiyo. Saraakiisha isha lagu hayay waxay ahaayeen kuwa Xoogga Dalka Soomaaliyeed, waxaana Taliye u ahaa General Maxamed Siyaad.

Generalkaas iyo Aaden-low waxay kala qabeen laba gabdhood oo walaalo ah. Isla markaas Aaden Shire (Aaden Low) iyo Jen Maxamed Siyaad Barre waxay ka soo wada jeedeen isku degaan iyo isku qoys (Reer Diini, Mareexaan).

Waxaa jiray talo jeedin ku saabsaneyd in Maxamed Siyaad Taliska ciidanka laga qaado, Jeneraalkana tababar ciidan loogu diro dalkii lagu magacaabi jiray Midowga Soviet (USSR).

Mudanayaal awood iyo saameeyn weyn ku lahaa Baarlamanka dhexdiisa -Aaden Shire Jaamac, Ali Garaad Jaamac, Yaasiin Nuur Xasan, Xaaji Muuse Samatar, Maxamed Ali Dacar, Maxamed Cawaale Liibaan iyo kuwo kale - ayaa inta isbiirsaday, ka horyimid in jeneralka xilka qaadis lagu sameeyo ama tababar loo diro.

Mudanayaashaasi waxay ka doodayeen in ninkaanu yahay nin ku jira cimri, danyar yahay, caruur badan iyo xasaas dhowr ah leeyahay, saraakiil la jifo ah oo uu wax ku inqilaabana uusan haysan.

Inkastoo ay ku guuleysteen in ay baajiyeen xil ka qaadista jananka, hadana waxaa muqaatay in uu marwalba u imaanayeey Aaden-low, isagoo ka cabanayaa in la daba-joogo, la shirqoollayo, la xiri doono, in la dhibaateeynayo oo lagu soo maqan yahay!

Mararka qaarkood waxaa dhacaysay in uu dhowr jeer yimaado - maalin gudaheed - guriga Aaden Shire oo ku yiilay wadada Xaaji Faarax, meel ku dhow College Nuova (New) Somalia.

Waa badneyd aaggaas inta jeer oo General Maxamed Siyaad uu ku gaaf-wareegay isagoo ku socda ama ka yimid guriga Aaden Shire.

Dhowr jeer ayaa Aaden Shire kula kaftamay xaaskiisa, isagoo leh: "Muraayadeey, kan ama taada ayuu joogi doona ama teyda!"

Maxamed Siyaad isagoo saaka subaxii hore yimid, la isuna raacay Madaxweyne Cabdirashiid Cali Sharmarke, loona ballan-qaaday in aan xil laga qaadeyn, ayuu galabtii haddana imaanayey isagoo dareen wada, oo leh: 'Waa lay daba joogaa'.



*Aaden Cabdulle Cusman*

## 1. Warbixinta Koowaad: C/qaadir Cali Boolaay

Waxaan ahay qoraa muddo badan ka soo shaqeeyay wadanka Somalia, waxaana ahaa madax ururro shaqaale (Trade Unionist) iyo nin ka mid ahaa Horseedkii Xisbigii SYL. Waxaan kaloo ahay Suxufi ka mid ah kuwii ugu horreeyey Soomaaliya iyo Ku-xigeenkii Duqa (Deputy Mayor) Magaalada Muqdisho.

Magacaygu waa C/qaadir Cali Boolay, waxaana hadda joogaa Waqooyiga magaalada London, Degmada Barnet, taariikhduna waa 18/02/2010.

Waxaan jeclahay in aan si kooban halkaan wax uga sheego, inta aan ka aqaan, Aaden shire Jaamac.

1941, waxaan joogay magaalada Muqdisho, xaafadda Xamarweyne, waxaanan xusuustaa iyadoo dadku xagga badda eegayaan oo leeyihiin: waxaa badda soo fariistay Markab xarbi (Markab dagaal).

Maraakiibtaasi waxaa lahaa Ciidamada Badda ee Britain, waxayna qayb ka ahaayeen ciidamadii British-ka ee dagaalkii 2aad uga jiray Bariga Afrika.

Waqtigaas Muqdisho waxay ahayd magaalo kooban oo dhowr xaafadood keliya ah, sida Ceelgaab, Isku-raran, Boondheere, Xamarweyne, Kaambo Amxaaro iyo Vilagio Arab oo ahayd halka hadda lagu magacaabo Shibis, Shingaani iyo Xamar jajab.

Maraakiibta Britain ee dagaalku, Xamar berigaas waa duqaysay, waxaa kaloo hawada ka weeraray ciidamada Royal Air Force. Maraakiibtaas iyo diyaaraduhuba, Muqdisho wax dhib ah oo weyn uma geysan.

Meelo kooban oo Staraatiijig ah ayey beegsanayeen, waxaana magaalada diyaarado ku dul daadinayeen waraaqo digniin ah, oo shacbiga loogu sheegayo in ay magaalada ka baxan, oo kana fogaadaan meelaha bartilmaameedka ah.

Talyaanigu awood isdifaac oo weyn ma gelin, si degdeg ahna waa is-dhiibay, Xamarna dhinac walba ayaa waxaa kaga yimid Ingiriiskii. Ciidamo Boolis oo Sawaaxili ah ayuu keensaday, ilaa markii dambe uu askar Somali ah (Police) qortay, kuwaas oo lagu tababaray meesha hadda loo yaqaan Dugsiga Sare ee Booliska.

Markii Ingiriisku dalka qabsaday, wuxuu bilaabay in uu dhanka waxbarashada horumariyo 'Department of Education' ayuu abuuray, isla waqtiyadaasna waxaa la aasaasay Ururkii SYL.

Markii Maamulkii Ciidan ee Britain soo galeen Gobolkii la oran jiray Banaadir qabsadeen, oo ay negaadeen, waxaa maamulkaas loo bixiyey British Military Adminsatration (BMA).

Xiligaas Britain qabsatay Soomaaliya oo idil, marka laga reebo xeebtii Soomaaliyeed ee Faransiisku gumeysanayey (French Somali Coast).

Dhinaca koofurta, xagga dhaqaalaha waxyaabihii Talyaanigu ka sameeyey waxaa ka mid ahaa khad train oo isku xirayey magaalooyinka Muqdisho, Balcad, Jowhar, Agooye iyo meelo kale.



*Trainkii Somalia ee 1940 oo noocaan ahaa weli Eritrea ayuu ka shaqayneyey*

Trainkaas waxaa loogu talo-galay Warshadda Sonkorta ee Jowhar iyo miraha kale ee beeraha. Wuxuu kaloo qaadi jiray badiicooyin kala duwan, caano, khudaar, iwm ah. Sidoo kale rakaab dadweyne ayaa raaci jiray Train-ka. Saldhigga tareenada (Train Station) waxay ku tiil nawaaxiga meesha hadda ay ku taal xarunta Ururka Haweenka, ku began ka soo horjeedka Golaha Murtida (National Theatre).

70-sano ka dib, maanta waa yar tahay cid og in Soomaaliya ay lahaan jirtay khad train oo u kala goosha meelooyin ka tirsan gobolada koofureed ee Soomaaliya.

Train-kaas iyo birihiisiiba waxaa la baxay oo rartay Maamulkii Britain ee Soomaaliya ka qabsaday Gumeysigii Talyaanmiga. Waxaana la rumeysan yahay in trainkaas loo raray (qaatay) xagga Kenya oo Britain waqtigaas gumeysan jirttay.

Xiligaas weli British-ku haysto Soomaalia ayaa Aaden Shire dib ugu soo noqday dalka, sannadkii 1946dii, wuxuuna ka soo degay magaalada Muqdisho.

Aaden wuxuu ka mid noqday dhallinyaradii aqoonta lahayd ee reer Iskuraran. Anigu markaas waxaan dhiganaayey Dugsiga Xamar Jajab oo ku yiilay meesha loo yaqaano Darawiishta, hadana ah Dugsiga Booliska (Skoola Polizia).

Aaden Shire Jaamac, Daahir Xaaji Cismaan iyo dhallinyaro kale oo reer iskuraran ah, sida Cismaan Cumar Sheegow iyo nin kale oo la oran jiray Maxamed Guuleed, waxay ka shaqayn jireen 'Education Department' Waaxda Waxbarashada. Waqtigaas Soomaaliya waxaa weli xukumayey British Military Admnistration (BMA).

Aaden Shire madaama uu Talyaaniga wax ku bartay wuxuu ka shaqayn jiray qeybta waxbarashada luqada Talyaaniga, waxayna wada shaqayn jireen haweeney Talyaani ahayd oo magaceeda la oran jiray 'Paola'. Waqtigaas ayaa igu horreysay oo aan Aaden Shire bartay.

Mar waxaa jirtay Aaden Shire isaga baxay Xisbigii Leegada, khilaaf isaga iyo xisbiga dhex maray, wuxuu aasaasay Xisbi lagu magaacabi jiray 'Partito Prograsisto Somalo'. Mar dambe ayaa Aaden-low lagu qanciyey oo Leegadu la heshiisay, uuna dib ugu soo noqday SYL.

Aaden Shire dhowr jeer ayaan wareysi (interview) la yeeshay, isaga oo ka hadlaya Siyaasadda dalka, waxaana uu ku soo baxay Wargeyska dawladda ee Corriera della Somalia. Joornaalkaas oo ahaa wargeyska keliya oo ay lahayd dawladdu. Nasiib darro Corriera della Somalia ma hayno, dalkii oo dhan waa burburay, dokumeentigiina waa baaba'ay.

Aaden Shire wuxuu ahaa nin daacad ah, Siyaasi karti iyo dulqaad badan. Taasina waxay ku tusinaysaa wasaaradda loo dhiibay. Wasaarada Garsoorku, wagaas waxay ahayd wasaaradda ku xigta Wasiirka Koowad.

Aaden Shire wuxuu ahaa nin waayo-aragnimadiisa iyo aqoontiisa lagu doorto, dibadda iyo gudahaba. 1968dii waxaa dhacday in dawladdi Cigaal ay go'aamisay in tababar la siiyo Mohamed Siyaad Barre, loona diro Russia.

Hase ahaatee Aaden Shire oo kaashanaya saaxibadiis wuxuu ku guuleystay in uu ka badbaadiyo in Maxamed Siyaad Barre laga wareejiyo Taliyenimada Xoogga Dalka Soomaaliyeed iyo in tabar loo diraba.

## Aaden Shire iyo Jidka Muqdisho

Magaalada Xamar waa koobnayd, meelaha ishu qabanaysana iyo waddooyinka waxay lahaayeen magacyo Talyaani, sida Lungo Mare, Via Repubblica iyo kuwa kale.

Laakiin wixii ka dambeeyey 1954tii, waxa bilowday in magacyadii Talyaaniga lagu beddelo kuwo Soomaali ah, sida Piatza Jama, via Shire Jama, Via Shire Warsame iyo qaar kale.

Wadada loo bixiyey Aaden Shire waxay ku taallay inta u dhexaysa Kaniisadda Weyn (Mogadishu Cathedral) iyo Shineema Xamar oo markii hore loo yaqiin 'Cinema Italia', waxaana lagu soo saaray Bulettino Officiale, taas oo ay ku soo bixi jireen wax kasta oo ku saabsanaa isbeddel ee magaalada Xamar, maaddaama Maamulka Xamar uu weli markaas gacanta ku hayey Talyaanigu.

*Dr Cabdulqaadir Cali Boolay*

## 2. Warbixinta Labaad: wareysi Maxamed Guuleed Jeerara

### 1. Ma xasuusataa waqtigii kugu horeeysay Aaden Low iyo Goorta aad kulanteen iyo meesha aad ku kulanteen?

Aaden Low waxaa aragiisa igu horeeysay sanadku markuu ahaa 1954tii. Waxay ahayd goor barqo ah, waxaan kula kulmay Baar la oran jiray 'AZAN' oo ku yiilay Hotel Shabeele agtiisa.

Waxaa Aaden la joogay nin aan ilmo adeer ahayn oo la oran jiray Cabdulle Weged Shiil iyo nin Shigshigow la oran jiray, oo Uurmidig ahaa. Cabdulle Weged iyo Shigshigow markaan salaamay oo iyagu igaranayay, ayaan waxaan iri: Ninkaan ma Aaden-Low baa?.

Labadoodii ayaa isku mar waxay yiraahdeen: Haa! Aaden-Low baa yiri: Xagee igu baratay? Ina-ayo ayaad tahay? Labadii nin baa waxay ku yirahdeen waa Ina Guuleed Jeeraro. Markaasan ku iri: sawiirkaaga ayaan ka arkay xafiskii governatooraha Galkacyo.

Goorma ayeey ahayd? Sanadkii hore ayaan ku jawaabay. Aaden Low baa igu yiri: hadda ka hor weligaa ma I aragtay? 'Maya, kuma arag, ayan ku iri.

**2. Muddo Intee le'eg ayaad istaqaaneen Aaden Low?**

Aaden Low waxaanu isnaqiin laga soo bilaboo barqadii baar Azan isaga iyo labadii nin oon horey magacooda u soo sheegay, ilaa maalintii uu geeriyooday oo ahayd 18 Disember 1973.

**3. Wax ma nooga sheegi kartaa xilalkii iyo masuuliyadihii uu ka soo qabtay Somalia?**

Aaden-Low mudadii uu ka soo laabtay dagaalkii, labaad wuxuu ku soo noqday Somalia, wuxuuna ka qabtay xilal badan, wuxuuna ka shaqeeyay meelo badan.

## Aniga xasuusteyda shaqadiisii ugu horeeysay wuxuu ka bilaabay:

- Qeybta waxbarashada
- Wuxuu noqday wariyihii (speaker) ugu horeeyay oo Somali ah ee Radio Mogadishu. Xilligaas waxaa loo yaqiin Radiyaha Tijaabada ee Mogadishu
- 1958 ayaa loo magacaabay Wasiir ku xigeenkii Wasaaraddii Arrimaha Gudaha iyo sii-hayaha Xilka Wasirka Wasaaradda. Aaden Low iyo Cabdullahi Ciise baa maamulayeey ilaa xorriyad gaarsintii, 1 July 1960
- Aaden-low wuxuu ahaa Guddoomiyihii 'Dhiisigii' ugu horreeyay oo Soomaali ah, oo guddoomiye Degmo oo Talyaani ah xilkii kala wareegay Degmada Luuq ee gobolka Gedo.

**4. Shakhsiyadii, aragtidiisii iyo hab-dhaqankiisii, maxaad nooga sheegi kartaa?**

Hab dhaqankiisu wuxuu ahaa nin xishood badan. Wuxuu ahaa

nin aan wanaagiisa la qiyaasi karin. Aaden nin aad iyo aad u aragtii fog buu ahaa, dadkii u la noolana nin ka ilbaxsan buu ahaa. Wuxuu ahaa nin masuuliyddiisa aad u ilaaliya, wixii gacantiisa ku jira dadku ayuu u qeybin jirey.

**5. Mudadaas aad istaqaaneen Aaden Low, fursad ma u heshay in aad kala sheekaysato dhacdadii Walwaal 1934tii?**

Fursad u ma helin in aan kala sheekaysto, maxaa yeelay isaguna nin siyaasi ah ayuu ahaa, aniguna nin aad u dhallinyar. Ma qiimayn karin wixii Aaden Low soo maray.

**6. Xogtii aad ka heshay dhacdada galabtaas, halkaan wax ma nooga sheegi kartaa?**

Inta qoran oo ah in uu dagaalka xabadda bilaabay, dagaalkii saas ku qarxay, dabadeedna Aaden la xiray. Geedkii u fuushanaa waa la gooyay, isaga iyo geedkiina waa la qaaday, waxaana laga dhoofiyay Dekeddii hore ee Mogadishu.

**7. Sidoo kale Aaden Low xog ma ka heshay mudadii yurub uu joogay? Xabsigii lagu xiray? Dagaaladii uu Yurub uga qeybgalay iyo qaabkii u u dhaawacmay?**

Aaden Low wuxuu ii sheegay: "Mudadii aan Talyaniga ku xiraa, waxaa la i geeyey xabsi dhul hoose ku yaal oo Fashistada Mussolini lahaayeen, wax dad ahna ma arki jirin, waayo qol bey keligay igu xireen. Cuntada wish baa meel kore oo furanta, la ii so raacin jiray."

Aniga waxaan weyddiyey, alaabta saaran wiishka maxay ahayd? Aaden Low wuxuu igu jawaabay: "Wixii cunto ah la igu talo-galay iyo warqad cad iyo qalin."

Waxaan weydiiyey, yaa dharka kuu dhaqi jiray?"Wixii fuduud

aniga ayaa dhaqan jiray. Wixii culusna week-ba loo imaan jiray."

Aaden Low wuxuu kalo ii sheegay: "Markii Talyaanigu ay qabsadeen Ethiopia, ayaa waxaa ii yimid guudi caddaan ah oo takhaatiir la socdan. Goor subax ah ayey ahayd. Dhinaca bidixda ayaa nin garabka iga qabtay- nin caddaan ah. Xabsigii baa la iga saaray, horeyna baa la ii kaxeeyay.

Anigu markaas meel la ii wado kama warqabiin. Waxaa la ii geeyay meel in ay takhatiir leeyiihin aad moodo. Markii aan meesha galay ayaa sawiro badan la ila dhacay. Markaas ka dib waxaa la ii sheegay in aanan dambi lahayn, biladana waa la ii siiyey.

Waxaa la ii geeyey meel xero ciidan ah. Ka bacdi waxay ii sheegeen, in waxbarasho iyo tababar la ii siinayo."

Aaden, waxaan weydiiyey sidii u dagaalka uu ku aaday. Wuxuu yiri: "Dagaalkii labaad ayaa qarxay. Waxaan raacay ciidan Partisan Talyaani ah oo gadooday, kana soo horjeeday isbahaysiga Fashistada Mussolini iyo Naziga Germany.

Waxaan ka dagaalanay meel buuraaley ah. Waxaana ku biirnay Marshall Tito partisankiisa. Meeshas weeye meesha aan ku dhaawacmi doono."

Shukri Aaden-low ayaa telefoon ku wareysatay Maxamed Guuleed Jeerara oo ku sugnaa Nairobi, Kenya,

*17 iyo 18kii Oktobar 2011.*

GOVERNO SOMALO





On. HAGI OMAR SCEGO
Ministro per Relaz. Gover e Parlam.



On. MOHAMED SCEK MOHAM.
Ministro per la Costituzione



On. SCEK MOHAMUD MOHAM.
Ministro di Grazia e Giustizia



On. OSMAN AHMED ROBLE
Ministro delle Finanze





MOHAMUD ABDI NUR



On. SALAD ABDI MOHAMUD



On. MOHAMUD IUSUF ADEN
Ministro Istruzione Pubblica



On. SCEK ALI GIUMALE
Ministro della Sanita' Vet e Lav



On. ABDI NUR MOHAMED











*Governo Somalo*

## CUTUBKII 10AAD

# WAREYSI GUDDOOMIYIHII BAARLAMAANKA 1967—1969



BISHII JUUN 2000, wargeyska Kasmo wuxuu wareysi ugu tegay Sheekh Mukhtaar Maxamed Xuseen, Guddoomiyihii Baarlamaanka Soomaaliya, 1967dii -1969kii. Wuxuu kaloo qabtay jagada Madaxweynenimo, geeridii Cabdirashiid Cali Sharmaarke kadib ilaa uu talada la wareegay Maxamed Siyaad Barre.

Sheekh Mukhtaar waxaa uu soo bandhigayaa xog ballaaran oo ku saabsan taariikhda dhow ee Soomaaliya.

Wareysigaas oo dheer, waxaa lagula yeeshay gurigiisa oo ku yiil Degmada Hodan ee magaalada Muqdisho, wuxuuna u dhacay sidan:

**S**: Ugu horreyn waxaad noo sheegtaa taariikhda iyo meeshii aad ku dhalatay.

**J**: waxaan ku dhashay Baydhabo baadiyaheeda, sannadkii 1913kii, isla degaankaas ayaana ku barbaaray ilaa laga soo gaaro sannadkii 1935tii. Markaas ka dib waxaan tegay Xuddur, Waajid iyo Beledweyne.

**S**: Ka warran waxbarashadaadii.

**J**: Waad ogtahay waqtigaas dugsiga haddii laga baxo, masaajiddadaa wax lagu akhrisanaayay. Iskool iyo wixii la yiraahdo ma jirin. Qu'aankana baadiyahaas dugsiyo ah ayaan ku bartay, markuu ii dhammaadayna masaajidyadaan wax ku akhrisan jiray. Talyaanigii u dammbeeyay mark uu yimid ayaan seeraalihii saddex sano shahaado ka qaatay. Tacliin iskool kale ma arkin.

**S**: Gobollada Soomaaliya ayaad soo martay. Maxaad qaban jirtay?

**J**: Ganacsi ayaan ku biiray, Soomaaliya iyo dhulkaan Soomaalida Itoobiya deggan tahay illaa Harar iyo Dirirdhabe, Jigjiga, Fiiq iyo Iimeey intaba ganacsi ayaan ku maray. Waxaan kaloo ganacsi u tegay beledka Soomaalidu deggan tahay, Majeerteeniya illaa Kismaayo. Xoolo iyo dhar ayaana ka ganacsan jiray.

## Ku soo biiritaankii Siyaasadda



*Sheekh Mukhtaar M. Xuseen*

S: Goorma ayaad ku soo biirtay siyaasadda Soomaaliya?

J: Siyaasadda waxaan ku soo biiray waqtigii xisbiga Leegada Xuddur laga furay, sannadkii 1946dii.

S: Maxaa xilal ah oo aad ka soo qabatay SYL?

J: SYL meeshaas ayay ahayd, wax badan baan madax ka ahaa, labo nin oo walaalahay ahna waan isku beddeli jirnay, maaddama aqoontu iska yareyd, qof wax dhigi karana ay yaraayeen. Gnacsigeygana waa iska watay, xisbigana xubin baan ka ahaa, marna madax baan ka ahaa, marna maamulkaan ku jiray.

S: Sidee ku timid inaad noqoto Guddoomiyihii baarlamaanka Soomaaliya, sideed heerkaasi ku soo gaartay?.

J: Talyaanigii dambe Soomaaliya inuu xornimo gaarsiiyo loo soo diray 1950kii, markuu yimid qolo la dhahaayo (Councilia Territoriale "Golaha waddaniga") oo beled kasta laga soo wadaayo, axsaabtana labo, saddex ama afar laga soo wadaayay oo 60 ruux ah oo 4 Talyaani ah iyo 4 Carab ah ku jiraan, ayuu Muqdisho ka sameeyay. Markii hore kuwaas ayaan soo galay. Sidaan kuwaas ugu jiray ayaa 1953dii mar kalaan soo galay.

Haddana saddex sano kadib (ku beegnayd 1957) isdoorasho ayaa dhacday, Xuddur ayaana mar kale la iga soo doortay oo aan baarlamaanka soo galay.

Sannadkii ugu horreeyay dowladdii Cabdullaahi Ciise waxaan ka noqday wasiir-ku-xigeenka wasaaradda caddaaladda. Doorashadii labaad

1964tii waa la ii soo doortay, haddana waxaan ka noqday baarlamaanka guddoomiye-ku-xigeen. Doorashadaas iyada ahayd oo aan guddoomiye-ku-xigeenka ka noqday, ninkii madaxa baarlamaanka ahaa oo Soomaali-leyn ahaa ayaa lacag dhumiyay. Waa laga qaaday madaxnimadii. Saddex ku-xigeenno ayaan ahayn: Axmed Qumane Rooble oo reer Jabuuti ahaa iyo Xaaji Bashiir Ismaciil oo reer Boosaaso ahaa iyo aniga ayaan ahayn. Markii ninkaas laga qaaday ayaa la yiri 'ku-xigeennada ninkii ugu da' weyn ha qabto jagada illaa Ra'iisul Baarlamaan laga dooranaayo. Sidii ayaan ku qabtay, saddexdeena anaa u da' weynaa. Haddana doorashaa dhacday anigaa la ii doortay, Ra'iisul Baarlamaannimada sidaasaan ku gaaray, waxayna ahayd sannadkii 1967dii.

**S**: Yaa kaaga horreeyay guddoomiyenimada baarlamaanka Soomaaliya?

J: Aadan Cabdulle, C/laahi Jaamac Qaalib oo Soomaali-leyn ah, Xaaji Maxamed Cabsiiye oo lacagta dhumiyay oo laga qaaday ayaa iga horreeyay. Sannadkii 1960kii markii la isku darmay C/laahi Jaamac Qaalib ayaa Ra'iisul Baarlamaan noqday.

## Dilkii Kamaaludiin Salaax

**S**: Bishii April sannadkii 1957dii waxaa Muqdisho lagu dilay Kamaaluddin Salaax oo Masar u joogay Soomaaliya. Haddaba dilkaasi maxaad kala socotaa?

**J**: Kamaaluddiin waxaa dilay nin la yiraahdo Wiilow oo reer Luuq ah, aabbihiisna waxaa la dhihi jiray Sheekh C/raxmaan Dheere.

Ninkaasi wuxuu ahaa dadkii loo qaaday Masar. Xaaji Maxamed Xuseenkii Leegada madaxda ka ahaa iyo isaga dadkii kowda hore ee tacliinta loogu qaaday Masar ayay ahaayeen. Akhlaaq-xumaa loo soo eryay oo Soomaaliyaa lagu soo noqay. Waxaa laga sheegay ninkaas inuu yiri 'Alleylehe nin Masar ah markii aan dilo unbaan aarsanaayaa sidii ay ii galeen.

Marka Kamaaludiin la dilayo, anigu Xamar baan ka baxay oo waxaan ku

sii socday Xuddur oo la ii beddelay, waxaana habeen barinay Maanya-fuulka, habeenkii dambe meel Seenilow la yiraahdo ayaa baabuurkii nooga hallaabay. Subaxdii shufeerkii (wadihii) iyo niman hunguri noo soo doonay oo beledka (Baydhabo) ku soo noqday ayaa na yiraahdeen; waa la dilay Kamaaluddiin!.

Runtii Kamaaluddiin dilkiisa Talyaani ayaa ku lug lahaa. Niman Soomaali ah oo Talyaaniga taagersanaana waa ku jireen. Kamaaluddiin gurigiisa ayuu isugu yeeray Golihii (Councilia Teritoriale) oo Talyaanigii suubiyay oo Aadan Cabdulle Cusmaan madax ka ahaa iyo nimankii ax-saabta madaxda ka ahaa dhammaantood wixii pro-Italian ahaa iyo wixii ka soo hor-jeeday ee dawladnimo dalbaayay ayuu isugu yeeray gurigiisa, wuxuuna ku yiri:

"Soomaalida waa shacbi isticmaar dilay oo niyadda ka dhintay waaye. Toban sano ka bacdi xor baad noqoneysaan ayaa la leeyahay, dhegna uma dhigaysaan! Waxaad yeeshaan, calankiinii ha la suubiyo, oo tan Talyaani ha la baal-suro. Haddii calankii Soomaaliya la yiraahdo oo ay arkaan, inay rumeystaan ayaa la arkaaye, calan suubista".

Ra'yigaas isagaa keenay (Counciliyadii) ayaa ra'yigii la keenay, waana laga dooday, waana lagu heshiin waayay. Xisbi kasta calan ayuu lahaa. Calankiisii in laga dhigo ayey damceen. Leegada ayaa ugu rooneyde oo shan xiddigey lahayde oo shan Soomaali lagu ishaaraayo. Waa diideen. Nin aan maqlay waa sariir-fuul oo Kanada jooga,

Maxamed Cawaale Liibaan la yiraahdo oo Golaha ku jiray ayaa gurigiisa intuu tegay soo hindisay calankaan midabkaan leh, xiddigta shanta gees leh. Saakay oo kale ayuu soo fariistay, hadal buu soo jeediyay, wuxuu yiri 'Waa tii aan ku heshiin waaynay calankii. Ka warrama calan hadda ka hor aan la arkin, xisbi suubsadayna aan la arkin, haddaan bandiirad (calan) ka dhiganno maxaad ka qabtaan?'. 'Waa fiican tahay' ayaa la yiri. Jeeb-kiisuu ka soo bixiyay, sidaas ayuu u taagay, sacabaa lagu taageeray. Intaas iyo wax la mid ah iyo ka badan ayuu Kamaaluddiin suubinaayey. Waxa Talyaaniga kula colloobay taas ayey ahayd, nimankaan dilayna Talyaani

ayaa soo diray.

**S**: Wax ma nooga sheegi kartaa Soomaalidii Talyaaniga taageersaneyd ee dilka Kamaaluddiin ku lug lahayd?.

**J**: Aniga hebel iyo hebel ma dhihi karo, qaabiillo badan ayey lahaayeen.

## Dilkii Madaxweyne Cabdirashiid

**S**: Waxaad goob-joog ka ahayd dilkii Madaxweynihii Soomaaliya Cabdirashiid Cali Sharmaarke. Bal nooga warran siday wax u dheceen?

**J**: Muqdisho ayaan ka baxnay. Dhulka abaar ayuu ahaa, gaar ahaan Majeerteeniya. Abaartaas inaan soo fiirinno ayaan meeshaas u aadnay. Maalintaan Xamar ka tagnay isla dharaartii waxaan ku dagnay Garoowe, galabtii ayaan ka tagnay degmada Eyl ayaan habeenkii u hoyannay. Subaxdii dambe ayaan ka baxnay, Qardho ayaan tagnay, habeen baan ku hoyannay oo habeen iyo dharaar ayaan joognay. Waan ka baxnay oo Bandarbeyla ayaan tagnay. Waan ka tagnay, Iskushuban ayan tagnay, waan ka baxnay Boosaaso ayaan tagnay. Qandala ayaan sii marnay. Soomali-leyn Laasqoray ayaan ka galnay, Ceerigaabo ayaan sii marnay, Burco ayaan marnay, Hargeysa ayaan tagnay.

Markaan Hargeysa tagney oo aan labo habeen iyo maalin joognay, ayaan subaxdii dambe soo noqonnay. Waxaan soo aadnay Laascaano. Waxaa la yiri; 'Laascaano garoonkeedu waa yar yahay oo diyaaraddaan weyn ma tegi karto. Wafdigii badnaa iyo diyaaraddii weyneyd ayaan iska soo dirnay. Labo diyaaradood oo yaryar ah, ayaan ka soo qaadannay Hargeysa. Kuwii ayaan Laascaano ku imaannay.

Laascaano waxay ahayd magaalo yar, booliis yar ayaa joogay. Guddoomiyihii gobolka Burco iyo taliyihii booliiska daraawiishta ayaa askar soddomeeyo illaa afartameeyo dhan soo watay, noogana soo hormaray

Laascaano si ay madaxweynaha salaan u siiyaan. Meeshii ayaan imaannay. Madaxweynaha salaan baa la siiyay. waan baxnay guriga guddoomiyaha degmada ayaan ka soo quraacannay.

Waxaan soo aadnay beledka dhexdiisa sar ku taalla oo dowladda hoose leedahay oo aan rabnay inaan shacbiga meesha kula shirno. Meeshii ayaana shacbiga kula shirnay. Saacaddu markay ahayd 12;45pm (Duhurnimo) ayaan shirka ka soo baxnay. Markaan shirka ka soo baxnay, ayaan soo aadnay gurigii aan ka soo quraacannay oo ay alaabteena taallay. Guriga iyo beledkana xoogaa ayay kala go'naayeen.

Subaxii, markii aan guriga tegeynay, waxaa waardiye ka hayey booliiska magaalada. Markii aan guriga ka soo tagnay, waxaa la geeyay daraawiishtii Burco ka timid, booliiskii magaaladana waxaa loo soo beddelay meeshii aan shirka ku qabaneynay. Waxaan soo aadnay gurigii.

Nin ka mid ah daraawiishtii guriga ku wareegsaneyd (toban toban mitir ayey isku jireene, gurigana bannaankuu ku yaallay) ayaa soo kacay oo safkii ka soo baxay, waa ninka madaxweynaha dili rabo, kariyeyaashii ayuu u yimid biyo aan cabbo isiiya ayuu yiri, biyihii waa la siiyay. Waa noo jeeday fatuurada soo socoto.

Sidaan u soo soconnay ayaan guriga hortiisa istaagnay. Baabuurku wuxuu ahaa land-rover dedan. Waxaa horay saarnaa Qoorsheel oo nala socday oo booliiska madax u ahaa iyo guddoomiyhii gobolka Burco, anigana iyo madaxweynahana dhexdaan ku jirnay, gadaalna askartii madaxweynaha ilaalineysay ayaa saarneyd.


*Dr Cabdirashiid Cali Sharmaake*

Markaan joogsannay, Madaxweynaha waa fududaaye, asna waa degay, anagoo

weli inteenii kale aan degin. Markuu dhulka istaagayba, xabbad ayaa lagu furay, toddobo xabbadood ayaa ku dhacday. Markuu dhulka ku dhacay ayaan baabuurka ka soo degnay.

Nin Cali Karraani la dhihi jiray oo booliska waardiyaha ka mid ahaa ee dadkii ugu horreeyay ee baabuurka ka degay ahaa ayaa qabtay ninkii dilay Cabirashiid.

Sidaas buu C/rashiid ku dhintay, ninkiina lagu qabtay.

**S**: Sidaad meesha ka dareemi kartay, ma islahayd waxaa jiray dil qorsheysnaa oo la sii abaabulay?.

**J**: Sidaasaa markii hore nalagu yiri, dad ayaaba loo qabqabtay. Tuhmadii Maxamed Abshir Muuse ayaa ku jiray. Ninka wax dilay nin la dhashay oo booliiska alifle ahaa Eyl laga soo qabtay ayaa ku jiray, Sheekh Nuur Cali Colow ayaa ku jiray. Dad badan baa ku jiray oo isugu jiray wax la xiray iyo wax kor laga ilaalinaayey.

Annaga oo dhan waan qabnay dil la soo qorsheeyay inuu ahaa. Laakiin gadaal, sida la sheegaayay, ninkaan wax dilay waxaa naloo sheegay, intaanaan Majeerteeniya aadin ka hor, ayaa aniga iyo C/rashiid waxaan aadnay shir dalalka Islaamka oo Marooko ka dhacayey. Inta Madaxweynihii ayaa soo baxaya la yiri, oo Majeerteeniya (Gobolka Bari) soo aadaaya, Raadiyihiina laga sheegay, ayaan ka baaqannay,oo aan Marooko aadnay.

Dad baa ka marag kacay, in ninkaan wax dilaya, inuu markaas yiri; 'Waxaa igu fiicneyd Alleylehe C/rashiid in uusan baaqanin'. Markii la yiri, 'maxaad ka rabi lahayd?' Inuu yiri: 'Wallaahi toddobo xabbadood ayaan ku dhufan lahaa'. Markii la yiri 'Maxaa jiro uu kaa galabsaday?' Wuxuu yiri; 'Ninkii Maxamed Abshir kaarikadii (jagadii) ka qaaday, sow ma aha?".

Maxamed Abshir iyo C/rashiid ayaa siyaasaddii isla gafay. Doorashadii ayaa soo dhoweyde, markaasaa la yiri 'gurigaaga iska fariiso', Qoorsheel

ayaan jagadii u dhiibnee. Waxaa wasiirkii arrimaha gudaha ahaa Yaasiin Nuur Xasan. Maxamed Abshir gurigiisuu iska joogay. Waxaa la sheegay, wiilka wuxuu sidaas u leeyahay inay ahayd, asaga iyo walaalkiisba reer Kismaayo ayay ahaayeen, aabbahood iyo hooyadoodna way dhinteen. Islaan eeddadood ah ayaa intay soo kaxaysay Maxamed Abshir u keentay oo ku tiri, 'ilmahaan aabbe iyo hooyo ma leh, waana qaangaareen, shaqo ayay u baahan yihiin ee shaqo sii'. Labadiiba Maxamed Abshir booliis ayuu u qoray, sababta uu sidaas u leeyahay waa saas ayay yiraahdeen.

Maxkamaddii qaadaysay dacwadda gacan-ku-dhiiglaha aniga waxbay iweydiiyeen, waana isaga soo kacay. Wax marag furay iyo dadkii meesha joogay aniga ma ogi, gadaal wixii marag furay, maxaa yeelay aniga gurigaan ku xirnaa.

S: Ma aaminsan tahay arrinta dilkan waxaa kaloo lug ku lahaa raggii askarta ahaa ee uu Maxamed Siyaad horkacayay ee talada dalka la wareegay?

J Maya ma qabin, mana lagu tuhmin taas. Maxamed Siyaad waaba ninkii qabrigiisa dhisay o ka xumaaday dilkiisa.

S: Waxaa la sheegaa sababta xukuumaddii milateriga ahayd ay baaritaanka u sii wadi weyday, inay ahayd in arrintan la daboolo. Eedeymahaas maxaad ka leedahay?

J: Arrintaas aniga ma qabo. Nimankaan waxaa inqilaabka ku kallifay, Muuse Boqor ayay ka cararayeen, iyagana waxaa la taliyahooda ahaa Ruush oo saraakiisha Ruushka ayaa ciidanka ku dhex jiray.

Muuse Boqor iyo Cumar Macallin iyo niman badan waxay ahaayeen nimankii shirkadda Coca-colada keenay, Ameerikaan aad xariir ula leh ayay ahaayeen. Muuse Boqor diididdiisa ayaa nimankan inqilaabka ku kalliftay ayaan aniga qabaa.

## Habeenkii Cinqilaabka

**S**: Habkii ay ciidamadu talada ula wareegeen iyo xaalku siduu ahaa habeenkii Talaadada ahaa ee Afgambigu dhacayay. Siday maalmahaas wax u dhacayeen, ma noo sawiri kartaan?

**J**: Maxamed Ibraahim Cigaal ayaa Ra'iisul Wasaare ahaa, Ameerika ayuuna jiray markii madaxweynaha la dilayay. Waa yimid. Laakiin intuusan imaanin ka hor ayaa Cumar Macallin iyo Hilowle Macallin labo isla dhalatay oo mudaneyaal baarlamaan ah ayay ahaayeen iyo Yaasiin Nuur Xasan iyo Yuusuf Cigaal oo ganacsade ahaa, mudane baarlamaanna ahaa, iyagoo shan ah ayay showreen, Cabdirashiid maaddaama la dilay, nin Muuse Boqor la dhashayna xilligii doorshada caluula lagu dilay. Labadaas dil ee isku jilibkaas ku dhacay, C/rashiid carruur badan oo yaryar ah dhaafay, nin cidda daryeela oo ciddahooda ah ha la doorto ayey ku heshiiyeen oo ilamaha xilkooda haya, samirna ay u qaataan haddii kursiga la siiyo, maddaama labo ruux oo magac lahaa laga dilay. Sidii ayey ku heshiiyeen.

Maxamed Ibraahim Cigaal haddii uu yimidna waa la showreen, waa u sheegeen sidaasaan ku tashannay ayay yiraahdeen, isaguna waa ku raacay. Gurigeyga ayay iigu yimaadeen, ra'yigaasaan wadnaa ayay yiraahdeen. Muuse Boqor inaan murashax ka dhigno oo baarlamaanka aan geeyno.

Geeya ayaan iri, laakiinse waxaan idiin sheegayaa; Muuse Boqor dowladdii Cabdullaahi Ciise madax adayg ayaa looga bixiyay, isagoo wasiirka arrimaha gudaha ah. Isaga iyo Cali Jimcaale ayaa isqabtay. \

Markii dowladda C/rashiid dhalatay, waxaa la yiri waa nin soo halgamaye, sideen yeelnaa?. Waxaa la yiri ruqso (Voluto) dahab ah ha loo fasaxo. Dahabkuu ayuu keligiis keeni jiray Soomaaliya.

Markii iyaga tageen, Maxamed Siyaad ayaa ii yimid. "Ma ka war heshay niman ku showray Muuse Boqor in murashax laga dhigo?". Haa ayaan iri, iyagana sidaasay yiraahdeen, sidaasaanaa ku kala tagnay.

Waxaa ii yimid isla saacaddii safiirkii Ruushka. Wuxuu yiri 'Sidaas baa la wadaa, aan maqalnee, Muuse Boqor haddii la doorto, Soomaaliya sow gacan Ameerika ma gelayso? Waxaan ku iri Ilaah baa og, C/rashiidba markii hore Ruush ayuu la jiray. Waxaan iri 'Siyaasad dadka waa la gad-gaddoomeysaa, mabda' meel lala joogaayo ma aha. Marba meelaa lagu dayaa, inuu Ameerika ka soo go'ana waa iska suuroobeysaa, in sida aad u maleynaysaan uu noqdana waa suurogal, sidii ayaana ku kala tagnay.

Marka fadhiga Talaada ahaa ee Leegada isugu tagtay C/rashiid oo nool ayaa la qabtay waqtigaas inuu congress-ka shiro, waqtigii ayaa la gaaray. Aniga ma tagin. Baarlamaanka wuxuu lahaa nin sharci yaqaan ah oo Chevron la dhihi jiray oo Talyaani ahaa oo nala talinaayay oo sharciga iyo qawaaniinta dawliga ah noo sheegayay. Wuxuu i yiri; adiga ma tegi kartid shirkaas, maxaa yeelay Madaxweynihii Soomaaliya ayaad maanta tahay, xisbi kama tirsanid. Markaas aniga gurigeygaan iska soo aaday.

Nimankii Muuse Boqor murashax ka soo dhigay maamulkii Leegada ayay ula tageen. Waxay ku yiraahdeen sidaasaan ku heshiinnaye warkaan soo jeediya. Nimanka Leegadana waxaa madax u ahaa Sheekh Maxa-muud Maalin-guur iyo C/raxmaan Sheekh Muumin. Waxay yiraahdeen: idinka sow ma wadataan Muuse Boqor, soo jeediya.

Iyadoo xaalkii inta marayo ayaa shirkii la iskugu tegay. Nin Aadan Isaaq la dhihi jiray oo wasiir ahaa iyo Ismaaciil Jimcaale, waxaan maqlay Ismaaciil Jimcaale ayaa hadalka billaabay oo yiri:

'Yaasiin wasiirkii arrimaha gudaha ayaad tahay, siyaasadda adaa madax u ah, Muuse Boqor ayaad murashax ka soo dhigteen aan maqalnee, ma jirtaa?'. 'Maya ayuu yiri'. Aadan Isaaq ayaa haddana su'aalay, Waa inkiray Yaasiin.

Marka inkiraaddoodii kuma kaaftoomine, yaqiin bay qabeene, Aadan Isaaq ayaa yiri; 'Waan maqalnay waa waddaane, haddii Muuse Boqor aad meeshan soo marisaan oo madaxweyne ka dhigtaan, naago ayaan nahaye, nagu soo hoyda!'.

Markii hadalkaas dhacay ayaa la isku buuqay oo lagu diriray, laguna kala tegay. Xaaji Faarax Cali Cumar oo gurigiisa igu dheggan yahay oo shirka ka yimid ayaa i soo maray oo inta guriga iigu yimid, ii sheegay; Baarlamaankii sidaas ayaa la isugu tegay, sidaasaana lagu kala tegay. Sidaasayna ciidamadii talada kula wareegeen.

**S**: Markuu Maxamed Siyaad talada la wareegay, wuxuu xabsiga u taxaabay inta badan raggii xilalka ka soo qabtay xukuumadihii rayidka ahaa. Maxaa is leedahay way ku dhaliyeen inuu tallabadaas qaado

**J**: Qawaaniinta caalamiga ah ayaa sidaas ah, meel kasta oo uu inqilaab ka dhaco, madaxweynaha lama xiraayo: ama waxaa la geeyaa askarta dhexdeeda oo lagu waardiyeeyo ama gurigiisaa lagu xabisaa. Aniga gurigeygaa la igu xabbisay. Hal sano iyo shan bilood iyo toban iyo shan bari ayaan gurigeyga ku xabbisnaa. Maxamed Abshirna sidaasuu ahaa. Inta kale wasiirradii ayey ahaayeen.

**S**: Ma jiraan wax xil ah oo aad ka qabatay maamulkii ciidamada?

**J**: Waxba kama qabanin. Markaan xabsi-gurigii ka baxayba beer aan Dhoobey ku lahaa ayaan iska aaday.

**S**: Wax talo iyo tusaale oo uu maamulkaas kuu soo raadsan jiray ma jiraan, maadaama aad waayo-arag ahayd?

**J**: Inuu ii soo raadsado ma jirin, anigaaba raadiyay, waraaqa u qoray oo aan u tegay markii dadka ciriiri la geliyay, suus galley ah aan laga soo qaadi karin Afgooye, la keeni karin Xamar. Wax beled laga qaado aan beled kale la geyn karin. Iyadoo sidas jirto, ayaan Maxamed Siyaad xaashida u qoray oo u tegay. Waxaan iri; sicirka badeecadaha u goyneysaan ee waddanka gudihiisa ah ka dhaafa. Alaabta beled laga qaadaayo oo beled kale la geynayo, aad u diideysaanna dhaafa, sicir-gooye Ilaahay waaye, laakiin wixii badda ka yimaada sicir u gooya, sidii rabtaan yeela.

Waxaan iri maaddo cilmi ah oo caqiido Islaamka ku saabsan waxaan

ka rajeynayaa inaad iskoollada ku dartaa. Maxaa yeelay ayan iri askartii gurigeyga waardiyaha ka haysay nin ka mid ah labo alifle ahaa ayaa sidaan u sheekeysaneynay wuxuu yiri 'Ruushka anagoo joogno ayaa nin gaal ah Ruush ah wuxuu na yiri (idinka Ilaahay addunkaan dhan suubiyay; dhulka, cirka iyo waxaan dhan suubiyay ayaad leedihiine, Ilaahayga naftiisa yaa soo suubiyay?).

Wax jawaabo waa la waayay ayuu yiri. Marka Soomaalida dhan ayaa sidaas ah ee maaddo cilmi ah oo caqiiddo ah iskoollaha ku dar adaa dictator (kali-taliye) ahe waxa dhan suubin kartee.

**S:** Markaad intaas tiri, muxu kaaga jawaabay?

**J:** Shib ayuu iga yiri, warqaddiina waa u dhiibay, wax uu ka qabtayna ma jirin. Mar dambe juuq uma dhihin, maadaama xaalkaas aan ula tegay uu wax ka soo qaadi waayay. Habeenkii uu xabbiska iga bixinaayay dad buu ii soo diray.

Ninkii askarta aniga ila joogtay xukumay iyo aniga ayaa fatuuro nalagu qaaday. Asagaa noo yeeray, waana u tagnay. Markaasuu i yiri; 'raalli ahow, dambi maad lahayn, laakiin siyaasad ayaa nagu kalliftay,

Nin madaxweyne jamhuuriyad ah xabbis lama geeyo, laakiin waa la iska xareeyaa. Hadda ka horna inaan ku sii deynaan rabnay, Salaad Gabeyre sababtiisaa waqtigaan ku soo gaartay. Mar Alle markii Sheekh Mukhtaar aan iska deyno aan niraahaba, wuxuu dhahaa 'Aadan Cabdille-na ha la daayo.

Aadan Cabdiile-na markii horaa naga xumaatay oo siyaasaddii ayaan ku darnay soddonkaas Afgooye ku xiran, si keligiis aan u soo saarnana waa weynay. Muddadan Salaad Gabeyre sabatiisa ayaad ku soo gaartay, haddana raali ahow, dambi ma lihid, meeshii rabtana mar.

**S:** Maxay ahayd sababta uu Salaad Gabeyre soo-deyntaada iyo tan Aadan Cadde isugu xirayay?.

**J**: Soddogiis sow ma ahayn?, gabadhiisuu qabay. In anigana lay daayo, asigana la daayo ayuu rabay. Markaan saas leenahay waa xiran yahay Salaad Gabeyre, dambigii inqilaabuu suubinayaa ayuu u xirnaa. Markaasaan iri 'Salaad Gabeyre ninkii inqilaabka suubiyay, gacantaada midig waaye lagu sheegayay, waa sidee?'. Markaasuu yiri; 'Gacanta Allaha ka gooyo, gacantay midig ma aha'.

**S**: Dad badan ayaa yiraahda dhibaatada Soomaalida waxay soo billaabatay 1960-kii, arrintaas maxaad ka leedahay ?.

**J**: Khilaaf markii Soomaali-layn la isku darmay ka hor ayuuba soo billowday, wuxuu khilafkaasi billawday 1948-dii Leegada gudaheeda ayaaba ka billowday, dadkii Talyaaniga la jiray (pro-Italian) oo badnaa, ayaa intay is-darraaween (yaseen), aqlabiyaddii Leegada inay qaadanaysana ogaadeen, ayey damceen inay Leegada soo galaan.

Markaas ayaa la diiday nimankiiyaa la isku khilaafay oo qof kasta oo Leegada ku jiray wuxuu damcay inuu kan beeshiisa ah la qoro oo la soo dhaweeyo oo cod laga helo, masiibadaasaa dhacday oo la isku khilaafay. Khilaafka kowna Cali Jimcaale iyo Muuse Boqor ayuu ka soo billawday, khilaafkii isaga ahaa Leegada asigoo ku dhex jira ayaa la isku darmay.

Soomaali-leynkii xagga wadajir bay kaga yimaadeen, iyagana markii hore sidaasay isku khilaafsanaayeen beelaha Boorama (Gadabuursi), Seylac (Ciise), Ceerigaabo (Warsangali), iyo Laascaanood (Dhulbahante); isku meel bay ahaayeen, beesha kale ee Isaaq ee Hargaysa iyo meelaha kale degtana meel bay ahayd. Waa wada socdeen, isku siyaasadna ma ahayn, waa is khilaafsanaayeen .

Niman reer Burco ahaa iyo nimankii kale ee beelaha aan soo sheegay ayaa isku xirtay, Maxamed Ibraahim Cigaal ayaa bannaanka lagu tuuray, Majeerteen iyo iyagaa heshiiyay, markaasaa la yiri; "annagana Ra'iisul Wasaare aan qaadanno, adinkana ra'iisul Baarlamaan qaata". waa lagu heshiiyay. Sidii ayaa Doorashadii ku soo baxday.

Maxamed Ibraahim markaasba mucaarad ayuu noqday. Gadaal markii Aadan Cabdulle meesha ka baxay, ayuu soo galay, dowladda maahine, bannaankiisuu iska joogay.

Khilaaf siddaas ah ayaa jiray oo ka soo billowday nimankii Talyaaniga la jiray ee ka soo noqday.

S: Sannadkii 1942-dii Ingiriisku wuxuu Talyaaniga ka qabsaday Soomaaliya, waxaana Leegadu abuurantay (1943). Maxaa Talyaaniga soo celiyey 1950kii? Leegada miyaa doonaysay in dalka Talyaanigu dib ugu soo noqdo oo u yeeratay?

J: Talyaani Leego uma yeeranin. Sababta uu ku soo noqdayna waxay ahayd Soomaalida ayaa waxay diratay C/laahi Ciise, iyadoo u dacwooneysay in xornimo la siiyo, Talyaaniguna wakiil ayuu dirsaday, isagoo ku dacwinaaya Soomaaliya, Ereteriya iyo Liibiya in lagu celiyo. Wuxuu dhahay: "Dhulkan waa mustacmaraddeydii, xuquuq ayaan isku leenahay, dadkii aan meesha uga soo tegay, askar ha ahaato, personaal ha ahaato, annagoo aan mushaar siin ayaan ka soo cararnay. Sidaas darteed dhulka ha lay siiyo" ayuu Talyaani ku dacwooday.

Dacwadii waxay socotaba, waxaa loo batay in la ayido ra'yigii Soomaalida. Waxaa la yiri, bacda toban sano Soomaalida xornimo ha la siiyo. Tobankaas sanona ha loo diro dowlad ay ku kalsoon yihiin oo gaarsiisa xornimada.

Soomaalidu siday u badneyd waagaas Bakistaan ayay rabeen. Talyaanigu wuxuu ku soo noqday Orobadii meesha joogtay iyo Carabba cod waxay ku siiyeen in haddii isticmaarnimo ku waayay, in macallinnimo loogu diro oo isagoo macallin ah uu halkaas tago. Tobanka sano ninka Soomaali dowladnimo gaarsiinayana uu Talyaani ahaado. Meeshaas ayaa loogu soo xukmiyay, sidii ayuuna ku soo noqday. Markii Talyaaniga la soo dirayay waxaa la soo raaciyay saddex dowladood oo wata safiirradooda iyo qunsiladahooda. Waxay ahaayeen Masar, Colombia iyo Filibiin.

Saddexdaas dowladood ayaa la soo raaciyay. Laakiin isaga (Talyaanigu) markuu imaanaayay sooma ayan raacin, lix bilood ka gadaal ayay yimaadeen. Waxaa markaas lagu xamanaayay Orobada inay Talyaaniga kula soo dardaarmeen, haddaad ku ceshan karto isticmaarkaaga, ka faa'iideyso lixdaan bilood, inta ay ambaashadooryaalka saddexda waddan ahi maqan yihiin.

Waatii markaas Leegada lagu laayay Kismaayo, Baydhabo, Doolow iyo meelo badan lagu dhameeyay, naadiyaashiina laga xiray. Markaas arrintii isku cakirantay, xaalkii Talyaaniga waa socon waayay, sadexdii safiirna waa yimaadeen. Markaas ayuu Talyaanigii cadaadiskii Leegada ka dhaafay. Saddexda safiir ninba sannad ayuu madax ahaanaayay, laakiin waxaa u siyaasad badnaa oo meesha madax ka ahaa ninkii Masaarida ka socday ee gadaalkii dambe la dilay: Kamaaluddin Salaax. Talyaani sidaasuu ku soo noqday ee Leego iyo Soomaali midna ma dalbin soo noqoshadiisa.

**S**: Leegadu waxay lahayd labo qeybood qeybta Ragga iyo Qeybta Dumarka. Bal wax nooga sheeg kaalintii ay dumarku ku lahaayeen howlaha maamulka guddiyada kala duwan ee Xisbiga?

**J**: Haweeni kuma jirin maamulka, rag uun baan ku soo gaaray, kuna aragnay illaa xornimada la qaatay. Naag ku jirtay Guddigii dhexe ee SYL ma arkin, xaggeena Xuddurna saas oo kale ayay ahayd. Haweenka aad ayay u soo dirireen, xornimo-doonkii iyagaa u darnaa, C/laahi Ciise markii la dirayay iyo markii Talyaanigii yimid, Leegadu sar dowladdu ay leedahay ayay ku jirtay.

Markii laga soo eryay, sar ha la gado ayaa la yiri. labada jeerba lacagtii la qaaraamaayay haweenkaa ugu badnaa. Dahabkooda ayay iibiyeen, hawsha si firfircoon ayay uga qeybqaadan jireen. Laakiin maamulka kuma ay jirin ogaanteyda.

**S**: Xaawo Cusmaan (Xaawo Taako) goormaa la dilay, maxaase loo dilay?

**J**: Xaawo Taako waxaa la dilay sannadkii 1948-dii markii wafdi Ruush,

Ameerika, Ingiriis iyo Faransiis ay yimaadeen (Four powers), waxay dadka weydiinaayeen yaad rabtaan inay macallimiin xornimada idin gaarsiiya ay idiin noqdaan?

Maan-gaabkii oo dhan waxay markaasi dhihi jireen Talyaani ayaan rabnaa, Leegadana waa diidday, ninna ma cayimin, dowlad ma cayimin, laakiin Baakistaan ayay u badnaayeen. Dharaar la arkaba bannaanbax ayaa jiray afartaas wafdi markay joogeen, axsaabtii baa bannanbaxa subineysay, axsaabtii pro-Italian-ka ahayd ayana ugu horreysay.

Markii Leegada la soo gaaray ayaa waxay noqotay in reer Muqdisho oo dhan meel isugu tageen. Markaasaa la damcay in la carqaladeeyo, Abgaal baa weeraray Dersiyoonihii (Naadigii) Leegada oo laga maqan yahay, bannaanka Dhagaxtuur-na lagu shirsan yahay. Waxaa la soo sheegay in Naadigii la weeraray wixii joogayna waa la dhammeeyay, markaasay Leegadii meeshii aadeen.

Xaawo Taako waxay ka mid ahayd dadkii naadiga lagu dilay, Abgaal baana dilay baa la yiri. Howl gaar ah oo ay Xaawo xarunta u haysay ma ogi, laakiin haweenkii un bay ka mid ahayd, ileyn meesha lagama wada taginoo dad baa joogee. Waxaan maqlay gabadhu inay u dhalatay Bartire oo Jigjiga dega, laakiin anigu aqoon uma lahayn, gacanta Soomaalida ayayna ku dhimatay ee cid kale ma dilin, fallaar ayaana lagu dhuftay.

**S**: Dhacdooyinkii maalintii Hanoolaato dhacay, maxaad ka xusuusataa?

**J**: Dhacdadaas wixii sababta u ahaa ma ogi, laakiin waxaan ku maqlay inay ku billaabatay Carabtii xamar deggenyd ayaa feesto qabtay, iyagoo fardo saaran oo mudaaharaad sameyneysa ayay naadiga hortiisa soo mareen, "War fardaha naga duwa ayaa lagu yiri", markaasay fardihii dadkii dardarsiiyeen, rabshaddii meeshaasay ka billaabatay, markaasaa beledkii lagu kacay, Soomaaliya "ha-noolaato" ninkii ku dhawaaqay ee ugu horreeyay wuxuu ahaa nin Marreexaan ah oo Sheekh Xuseen la dhihi jiray, ka dibna 'Sheekh Xuseen Hanoolaato' ayaa loo bixiyay.

**S**: Dhacdadii Dhagax-tuur iyada ka warran?

**J**: Dhagax-tuur-na sidaas oo kale ayay ahayd, C/laahi Ciise oo UNO-da jiray, meeshaasna dacwo ka oogayay ayaa la rabay in dacwaddaas la ayido, mudaaharaadna loo suubiyo. Leegada ayaa sidaas goosatay. Mudaaharaadkii baa la iskugu soo baxay. Ingiriiskii ayaa wuxuu halkaas u soo diray askar dadka kala erisa, Soomaalidiina way kala tagi diideen, meeshii baa xabbado ka billowdeen.

Yoonkaas Soomaalidu dhagax bay ku dirirayeen, askarta kala eryeysay dadkana Soomaali ayay ahaayeen. Intooda doqonta ah baa xabbadda dadka ku toosinayay maahee, intooda caqliga leh xabbadda kor ayay u ridaayeen, dad badanna kuma dhiman. Aniguna markaas Xuddur baan joogay, warbixintu waxay nagu soo gaartay xaashiyo naloo soo dirayay, Raadiyo Muqdisho waan ka dhageysan jirnay, inkastoo uu gabbanaayay, dhacdooyinku wuu soo gudbin jiray.

**S**: Markii Soomaali gobonnimada qaadatay, dadkii gobannimada iyo xisbigii Leegada ka soo horjeeday ma la fogeeyey, mise talada dalka waa ka qaybgaleen?

**J**: Arrintaas intaan la gaarinba markii majooratadii ay ogaadeen in xukunka loo dhiibaayo Leegada, ku la arkoba meeshii uu joogay ayuu Leegada ka galay. Wax loo tashaday oo sidee la yeelaa la yiri maba jirin oo kulligood wada Leegada ayay ahaayeen. Qof taariikhdiisii hore loo fiiriyeyna ma jirin, khilaaf badan baa ka dhacay.

Ninkii Il-Muundo la dhihi jiray Xamar ayuu ka dalbaday inuu SYL galo, waa loo diiday, Beledweyne ayaana laga qoray, Leegadiina looga oggolaaday, Habargidir baana lagu eedeynaayay.

Fidnadii iyada ahayd daraadeed Muuse Samatar ayaa Leegada markaas kabacdi loo oggolaaday, waxayna noqotay markaa nin walba qoladiisa inuu soo dhoweysto, maajoority si aad ku heshid, mucaarad ha ahaado ama muwaafaq ha ahaado. Nin walboow tolkaa soo dhoweyso ayay no-

qotay. Markaas ayuu qabiilku soo dhex galay SYL, waana la ogyahay, oo 1948dii ayay ahayd.

**S**: Sannadkii 1969-kii doorashadii dalka ka dhacday waxaa ka qeybgalay ilaa 60 xisbi. Adigu xisbigee baad ka soo gashay?.

**J**: Xisbigii Leegada. Aniga weligay xisbi kaleba ma gelin.

**S**: Waxaa la sheegaa in Leegadu ay axsaabta kale ku muquunin jirtay waxa loogu yeeri jiray "Liista Unika", arrintaasi maxaa ka jira?, Fasiraad koobana ka bixi 'Liista Uniko'.

**J**: Meel kasta kama dhici jirine, Baydhabo marbay ka suubiyeen, xeelad iyo basar baana lagu suubinaayay, wax cod lagu sameynaayay ma aha. Axsaabta mucaaradka ku ah Leegada ayaa gudahooda la isku diraayay, labo musharax iyo iyagoo labo xaashi ku kal wada ayay keeni jireen, intay murmaayaan ayuu waqtigu dhamaan jiray, meel kale oo Liista Unika lagu sameeyay ma jirin. Mar kastana siyaasadda Afrikaanka meeshii cod lagu suubinaayo siyaasad waa ku jiraysaa, waa ku shubtay iyo waxaasna waa ka jiraysaa. Tusaale ahaan Baydhabo labo xisbi ayaa ka jirtay; Leegada iyo Xisbiyo Digil ah.

Niman Xisbiya-da ah oo madax ah ayaa isku khilaafay siyaasadda, khilaafkaasna dowldda ayaa wadday, waana la isku diray, si ay u baaqato doorashadii xisbigooda, labo warqadood ayay la yimaadeen, intii lagu celiyay ayaa soo heshiiya lagu yiri. Muddada waa waqti go'an, in liiska iyo boqol ruux la isku geeyaana la rabaa. Markaasay gadaal ula dheceen, siday labadii xaashi uga murmaayeen ayaa waqtigii ku dhamaaday, doorashaba lagama sameynin Baydhabo, musharrixii Leegada ayaa iska galay Baarlmaanka, waqtigaasna wuxuu ahaa waqtigii dowladdii C/laahi Ciise.

**S**: Markii ay ciidamadu talada dalka la wareegeen, dadka Soomaaliyeed wuxuu ku soo dhoweeyey caleemo qoyan. Ma isleedahay dalku isbeddel buu u baahnaa?

J: Ma qabo inuu waddanka u baahnaa isbeddel markaas. Waddanku markaas ayuuba dhashay, waqti uu isbeddel u baahan yahayna ma ahayn, anigu sidaasaan qabaa.

S: Haddii dhibaatooyin nabadgelyo darro iyo qabyaalad dalka ka jiray: in dalka wax laga qabto, maxaad ku diideysay?

J: Ma diidaniye, laakiin C/laahi Ciise intuu joogay daakhilayadii Talyaani ayaaba joogay, ra'iisul-wasaarihii ugu horeeyay ee la doortay markuu Talyaani baxay C/rashiid ayuu ahaa, marka muddadiisa in lagu simo oo la fiiriyo ayaa ka qumaneyd, isagoo aanba meel gaarin waa tii la riday oo isagana tii Ilaahay ay qabsatay, inqilaabkiina markaasuu dhacay, wax lagu eedeyn karo maba jirin oo waqtiba ma helin dowladdi rayidka ahayd.

S: Laakiin sagaal sano sow waqti badan ma ahayn sannadihii 1960-1969kii?

J: 1960kii illaa 1969kii, xukuumadihii C/rashiid iyo C/risaaq waqtiyo ayay soo mareen, laakiin waqti inqilaab ku fiicnaa ma ahayn, xitaa 10 sano ma dhamo, goormaaba la arkay dowlad hadda dhalatay ayayba ahayde, isticmaar ayaa dhulka waagii hore ku fogaaday, xukuumaddii Aadan Cadde waxay ahaayeen kuwo dhayaaya boogihii soo gaaray Soomaalida, tii C/rashiidna iyadoon howl gudan ayaaba la afduubay. Toban ama shantoo kale, haddii loogu dari lahaa waxaan u maleynayaa waxyaabaha qaarkood oo markaas laga cabanayay in laga bixi lahaa, meesha looma baahneyn in waqtigaas oo kale inqilaab iyo wax la mid ah la sameeyo.

S: Laakiin dadku aad bay u soo dhoweeyeen inqilaabkii 1969kii, sow meesha kama muuqato in maamulkiinii la nacay, maxaa keenay arrintaas?

J: Soomaalida ayay caadadeeda sidaas tahay. Dadka madaxda ah qaddar haddii ay joogaan, waa ka xiiso dhacayeen, waana nacayeen. Maxamed Siyaad naftiisa nac ayaa u dambeeeyay. Marka Soomaali caadadeedu waa xiiso, waxa cusub ayayna jecel yihiin.

**S**: Maxamed Siyaad Barre wuxuu mar kasta maamulladiinii ku tilmaami jiray inaad musuqmaasuq dalka ku burburiseen. Arrintaas maxaad ka leedahay?

J: Musuqmaasuq Maxamed Siyaad hortiis lama aqoon, isagaa keenay. Nin joornaaliiste ahaa oo barlamaanka mar soo galay 'Cumar Dheere' la dhihi jiray, asalna reer Hargeysa ahaa, hooyadiis Isaaq ahayd, aabbahiisna Ogaadeen ahaa, ayaa wuxuu mar dambe yiri: "Maxamed Siyaad wiil aan dhalanin ayuu magac u bixiyay, waa musuqmaasuq aan hortiisa la maqlin, lana arkin. Musuqmaasuq asi lee laga maqlay, dadkii hore ayuu ku sifeynayay, laakiin isagaa ku sifoobay. Musuqmaasuq aabbihii haddaad maqashid Maxamed Siyaad waaye.

**S**: Ma isleedahay maamulkii Kacaanku sifaad gaar ah marka laga fiiriyo Kiinii wuu kaga fiicnaa?

**J**: Ayaamihii hore waa fiicnaa, markii dambe waxaaba dhacday in nin Ogaadeen ama Daarood aan ahayn in Konfiinadaas (xuduudda) aan la geynin B/weyne, Xudur iyo Luuq. Laakiin wuxuu been ku sheeganaayay dadkaas Itoobiya jira ayaa lagu soo dhoweynaayay, si ay inta ugu soo darmaan. Wax Allaa wixii Maxamed Siyaad sameeyay musuq-maasuq kii ugu weynaa ayay ahaayeen, caddaalad-darrona waa lagu arkay, ayaantii xiisaalihii xoogaa ayaama ah ayaa dhulka la camiraayay, xoogaa mashaariic ahna waa dhisaayay, xoogaana waa roonaa, laakiin gadaal caddalad-darro weli aan Soomaaliya lagu arkin ayaa asiga lagu arkay.

## Digil iyo Mirifle

S: Digil iyo Mirifle maxaad ka dhihi lahayd, asalkeeduse intee ka soo jeeddaa?

J: Magaca Digil iyo Mirifle waa jiraa, laakiin dadkaan Raxanweyn la yiraahdo, haddaad horay u raacdo oo aad gadaal u raacdo.

Hadda aniga waxaan ahayn qabiil Hadama la yiraahdo, Liisaan ayaa jirta, Luwaay ayaa jirta, qabiil ku abtirsanaaya magacaan (Digil & Mirifle) maba jiro. Magacaan Hadama ee aan ahay, nin aabbihiis siduu uga billaabo Hadama gelinaaya maba jiro, Hadamahana maba jiro. Waa magac ay la baxday qolo meel wada degtay.

Badanaa Raxanweyn qabaa'ilkeeda sidaasay u badan yihiin. Soomaalidaan kale rag ka soo farcamay sida Orobo-da (Europe) oo Ameerika tagtay oo kale waaye, qolo gooni ah oo Soomaali meel aan ahayn ku abtirsaneysa ma jirto. Tusaale, Hadama lix jilib ayuu u kala baxaa, sida Gaal-jir, Yigso, Shir-mooge, Gaal-boorro iyo Reer Aw-Xasan. Aniga Gaal-jir ayaan ka dhashay. Waa niman Gaal-jecel ka yimid oo Gaal-jir loo beddelay, afka Maayga, sidaasi darteed aniga asal Gaal-jecel ayaan ahay, dadka dhulka degana sidaasay u badan yihiin. Marka qabiilladani waa dad isu tegay oo gaashaan-buur ah waaye, ee wax dhalasho ah maaha.

S: Haddii sidaad sheegtay aanay ahayn wax lagu abtirsanaayo, erayga Digil iyo Mirifle intuu ka soo jeedaa?

J: Sidaas ayaan ku arkay wax ii sheega ma aan arkin, meel laga keenayna ma garanaayo. Waqtiga la bixiyayna ma garan karo, anigase markii aan caqliyoobay waan maqlay oo wax hadda la keenay ma aha.

Magaca Raxanweyn Ogaadeen ayaa u bixiyay, Ogaadeen oo beer aan tacban jirin markii Jiilaal iyo xagaa la gaaro safar lee ku jiraan, masaggo dhulka ka gadanaayaan, dhulka barwaaqadiisii iyo nicmadiisii ayay arkeen. Ar "Raaxa-weynaa" sidii loo lahaa, ayay 'Raxanweyn' sidaas ku baxday.

Digil iyo Mirifle asalkiisa meel uu ka yimid ma garan karo, wax lagu abtirsanaayana ma aha. Ruux alla ruuxii ugu caqli badan ama ugu cilmi badan, ama ugu cimri dheer, haddii aad weydiisona, nin kuu sheegi karana ma laha!.

S: Marka sow lama dhihi karo xisbigii Leegada ka soo horjeeday ee (Xis-

biya) ayaa siyaasad ahaan soo shaac bixiyay magacaan?

**J**: Xisbiga Sheekh C/laahi Bagadi ayaa aasaasay, Digilkaana u badnaa, isaguna Digilkuu ka dhashay, Digilka dadka la yiraahdo intii Buurhakaba xagga Xamar ka soo xigta ayaa la yiraahdaa illaa Jilib iyo Jammaame laga gaaro, webigaan afkiisa dadka daga ayaa la yiraahdaa.

**S**: Dowladdii Soomaaliyeed markii ay dhalatay, markii ugu horreysayba dowladdii Aadan Cadde dagaallo ayay la gashay Itoobiya, maxaa keenay dagaalkaas 1964tii?

**J**: Anigu siduu ku billawday ma sheegi kari, laakiin col laysku bir-tumanaayay oo lagu talo-galay ma ahayn ee wax xudduudda ka billowday ayuu ahaa, xagga iyo xagga dadkii Konfiinada joogay waxay isku khilaafeen, oo xabbada ay isku rideen ayay ka billaabatay.

Markii Talyaaniga lala diriraayay, waxaa la dhihi jiray, waxay ka billaabatay Walwaal. Nin Aadan Loow la dhihi jiray oo Mareexaan ahaa oo askari ahaa, Baanda ahaa, oo loo yaqiin kuwii konfiinada joogi jiray ayaa xabbad ku riday waardiyihii Axmaarada. Gadaal jaraa'id badan ayaaba qoray "Xarbtu- Walwaal miftaaxul sharri" oo laga waday xabaddii ka billaabatay Wal-waal shar furaheeda ayuu ahaa.

**S**: Dowladdii Soomaaliyeed ee curdanka ahayd ma kula tahay inay u babac dhigi kartay awood ahaan dagaal noocaas oo kale ah?

**J**: Maya.

**S**: Taliskii Kacaanka isaguna wuxuu 1977dii dagaal la galay Itoobiya mar labaad, adigu sidee baad u arkeysay dagaalkaas?.

**J**: Aniga askarna kuma jirin berigaas, siyaasadna kuma jirine, xornimodoon ayaan u arkayay, maxaa yeelay Jabhadda Ogaandeenya la yiraahdo ee halkaas ka dirireysay tabar ma lahayn, inta ayaa laga maamulayay mucaawanada iyo maamulkaba askartii ayaa lagu daray. Marka waxaan

u arkayay kaasi xornimodoon. Dhulkan Soomaali-galbeed in la soo xoreeyo ayaa qasab ahayd.

## Dadkii aan isla soo shaqaynay

**S**: Dad badan ayaad isla soo shaqayseen laga soo billaabo Xisbigii SYL illaa markii uu afgmbigu dhacayay. Haddaba dadka daacadnimadooda iyo waddaniyaddooda aad la yaabtay ee xasuustaada ka go' la' yaa ka mid ah?

**J**: Waa saddex: Cabdirisaaq Xaaji Xuseen, Cabdullaahi Ciise Maxamuud, iyo Aadan Cabdulle Cusmaan (Aadan Cadde). Waxaan ku xasuusanaayaa qabyaaladda say ku ahaayeen oo ay u necbaayeen.

Aadan Cabdulle Soomaali oo dhan waa ka caqli badnaa ayaa la dhihi karaa. Caqligoodii iyo caddaaladdoodii haddaan fiiriyo nimankii aan siyaasadda ku bartay nimankii ugu roonaa seddexdaas ayay ahaayeen.

**S**: Intii aad siyaasadda ku soo dhex jirtay dhacdooyinkii kuugu yaab badnaa ee weli xusuustaada ku keydsan maxaa ka mid ah?.

**J**: Waxaa ka mid ah: Soomaaliya maanta sida ay tahay iyo waxa hadda ka hor dhacay. Cabdullaahi Ciise markii UNO-da loo diraayay Ingiriisaa joogay, tuugannimaa lagu dirayay, baasabooraa la soo tuug-tuugay waa la helay, marka waxaa laga baqay ninkii baxaayo irbadaa lagu duraayay tallaal ah, Cabdullaahi Ciise halla tallaalo intaan niraahno intay sun ku duraan ama dilaan cabsideedii ayaa nin reer Gaalkacyo ah oo Maxamed Yuusuf Muuro la dhihi jiray oo isu ekaayeen ayaa la tallaalay, Muuraa la tallaalay Cabdullaahi Ciise ayaa ku baxay.

Soomaalidii waagaas sidaas ahayd, weliba labada jilib ee ay ka kala dhasheen oo Gaalkacyo wada dega, siday isku ahaayeen iyo cadaawaddooda la ogaay ayaa siday u baaba'day Qabyaaladda ayay marxaladaas gaartay, maantana tan ayay taallaa waxa aan la cajaa'ibo taasaa iigu daran.

## Odayaashii Manafesto ee 1990

S: Waxaad ka mid ahayd odayaashii saxiixay bayaankii Muqdisho, maamulkii askartana wuxuu idinku eedeeyay inaad tihiin odayaashii xukuumadihii rayidka oo soo rogaal-celiyay. Haddaba eedeymahaasi miyaanay wax ka jirin?

J: Waa been nalagu been-abuuranaayo oo jid loo bixinaayo. Dadka warqadda saxiixay, Aadan Cabdulle ayaa u horreeyay, anaa ku xigay. Nimanka soo hindisayna 'Naag Talyaani ah' ayaa ka mid ahayd oo weriye ahayd oo xafiiska Ismaaciil Jimcaale Cosoble ayay imaan jirtay. Waa naloo sheegi jiray, sidaasay ra'yi ku soo jeedisay ayaa nala dhihi jiray.

Dadka xaashida qalqaaliyay Ismaaciil Jimcaale iyo Maxamed Abshir ayay ahaayeen, labadaba darajay ku lahaayeen dowladda, inta kale kuma lahayn, nin wasiir ahaa oo saxiixay ma jirin. Dad aan dowladdi hore ku jirin ayaa jiray, wax iska warqabayna ma jirin.

Warqadda waa la ii keenay, waana la ii akhriyay; Aadan Cabdulle saxiixiisa markii aan arkay, ayaan saxiixay, warqadahana nin waliba gurigiisa ayaa loogu geynayay oo lagu saxiixayey.

## Soomaaliya 'Qowmiyado' iyo dardaaran

**S**: Waxaa jira waayadan dambe dad sheega Soomaalidu waa qowmiyado kala duwan. Adigu ma aaminsan tahay in Soomaalidu ay dhowr qomiyadood tahay?

**J**: Maya, ma aaminsani, Soomaali inay hal qowmiyad tahay ayaan u aqaannaa.

**S**: Dagaallo iyo burbur ayaa tobankii sano ee ugu danbeeyay dalka ka dhacay. Marka, maxaad is leedahay way sababeen dagaalladaasi?

J: Aniga 14 jeer ayaa gurigan la iigu soo galay oo alaabtii taallay la qaatay. Afar teleefishan iyo lix rikoor ayaa subax la qaatay, seddex saacadood oo waawayn (isku mar aan ahayne mid haddii la qaato mid soo gadanaayay).

Anigoo fadhiya, xabbad inta la igu qabtay, ayaa saacaddii ii xirnayd la iga furtay. Dhibaatada meesha ka dhacday waxaan xisaabi karno ma aha!.

S: Asalkii hore dagaalka maxaa keenay?

J: Anigu ma aqaanno, waxaan ka ahayn madaxtinnimo jacayl oo lagu diriray, ma kasayo.

S: Ma aaminsan tahay in waxa lagu diriray ay qabyaalad tahay?

J: Ma aha, qabiil reer baadiye ayaa la dhihi lahaa waa dagaallameen oo waa iska hor imaadeen, fidnada kursi jacayl bay ka billaabatay, gadaalna markaasay qabiil-qabiil u kala baxeen.

S: Ma aaminsan tahay in qarannimadii iyo walaaltinnimadii Soomaalida ee heerkaas gaartay inay soo noqon karto?.

J: Waan rajeynayaa Qur'aanka ayaa leh: "Ha ka quusannina naxariista Ilaahay". Waan rajaynayaa inay soo noqoto.

S: Shirka Jabuuti ka soconaya (Sannadkan 2000) waxaa laga soo jeedi-yay talooyin ku saabsan nooca dowladnimada Soomaaliya, sida Federal. Adigu maxaad soo jeedin lahayd?.

J: Anigu Federaal ma qabo, gobolaysi wax la yirina waan maqlaye ma qabo. Laakiin waxaan qabaa dawladda madaxdeeda meel ha ahaato, gob-ollada nimanka mas'uuliyiinta ah gobolladdoda ha laga doorto, inta kale tafaraaruq hor leh ayay keenayaan. Waxaaba jira gobollo badan oo aan isbixin karin miisaaniyad ahaan.

Waxaa fiicnayd in dawladdu sidii hore ay ahaato, laakiin caddaaladdii

ayaa la waayay. Nin walba oo meel loo dhiibo, qoluu u xaglinaa.

Federaal iyo gobolaysi midna ma waafaqsani, dawladduna inay meel ahaato, gobol walbana ay iska doortaan dadka ay xukunka u dhiibanaayaan oo meel kale beddel looga keenin.

**S**: Si khalad dambe oo burburkeena looga digtoonaado, maxaad is leedahay way tahay in Soomaalidu ay sameeyaan?.

**J**: Taas Ilaah ayaa og waxba kama dhihi karo - 'Allahu Aclam'.

**S**: Talo ahaan maxaad u soo jeedin lahayd Soomaalida?

**J**: Soomaalida waxaan u soo jeedinayaa inay tanaasul sameeyan; kii madax raba iyo kii la rabey. 'Yaa na anfacaya maanta?' ay yiraahdaan.

--------------------------------

*Wareysigan in lagu daabaco Buugga waxaa oggolaaday Wargeyska Kasmo*

LAGA BILAABO daqiiqadii madaxweyne Abdirashid Ali Sharmarke la dilay, Soomaaliya waxay gashay xilli adag oo ka duwan kii hore. Waxaa halkaan ku dhammaaday 9 sano oo xukuumado rayid ahi ay isbedeleen. Kuwaas oo ka kooban labo madaxweyne iyo saddex Ra'iisal Wasaare, iyadoo Ra'iisal Wasaarihiiba 3sano, xukunka dalka Soomaalia soo maamulay, iyadoo uu madaxweynihii ugu dambeeyay uu dilay askarigii ilaalada ka ahaa nabadgelyadiisa iyo badbaadintiisa.

Askarigaas waxaa lagu magacaabi jiray Saciid Yuusuf Ismaaciil, wuxuuse Ciidanka booliska kaga diiwaan-gashanaa Cabdulqaadir Cabdi Maxamed.

Madaxweyne Abdirashiid Cali Sharmake oo meyd ah, askarigii dilay oo maxbuus ah iyo guddomiyihii Baarlmanka Soomaaliya Sheekh Mukhtaar iyo saraakiil sare oo uu ka mid yahay Taliyihii Ciidanka Booliska Soomaaliyeed Jaamac Cali Qorsheel, intaas oo wada socota ayaa ka soo degay Garoonka Diyaaradaha ee magaalada Mogadishu, galabnimadii bisha Oktober ahayd 15,1969.

Soomaaliya oo dhan, gaar ahaan Muqdishu waxay ku jirtay xaalad argagax leh. Dadku way aqbali la'aayeen in nin Soomaali ahi dilo Madaxweynihii qaranka.

Waqtigaas madaxweynaha la dilay, Maxamed Ibraahim Cigaal oo ahaa Ra'iisal Wasaarihii xukuumadda wuxuu soo gaabiyay socdaal uu ku marayey Maraykanka, wuxuuna 2 maalmood ka dib geerida Cabdirashaid Cali Sharmaake dib ugu soo noqday Muqdisho.

### Xukuumadii Soomaalia dhowr hawlood oo muhima ah ayaa horyiilay. Waxaa ka mid ahaa:-

1. In baaritaan degdeg ah laga furo dilka madaxweynaha.

2. Diyaarinta aasitaan qaran oo madaxweynaha loo sameeyo 20/10/1969.

3. In jagada banaanatay ee madaxweynaha la dilay loo doorto madaxweyne.

Guddi uu madax ka yahay Dr. Maxamed Faarax Bashane oo ahaa Xeer Ilaaliyihii dalka iyo Faarax Sugulle Xirsi ayaa si degdeg ah loogu xilsaaray baaritaanka dilka madaxweynaha.

Kulamo xiriir ah ayaa u socday xubnihii guddigaas iyo Aaden Shire Jaamac oo ahaa Wasiirkii Cadaaladda ee xukuumadda madaxweynaheeda la dilay.

Kulamadaas qaarkood waxay ka dhaceen guriga Aaden-low. Wareysiyo hor dhac ah ayaa askariga gacan ku dhiglaha ah lala yeeshay. Cajallado laga soo duubay isaga ayaa guddiga u xilsaaran baaritaanka iyo xubno ka tirsan xukuumada, galabtii iyo habeenkii guriga Aaden-low ku dhegeysan jireen. Madaxdaas waxaa ka mid ahaa Ali Garaad Jaamac, Yaasiin Nuur Xasan, Muuse Samantar, Aaden-low iyo xubno kale.

5tii beri ee ku dhamaaneysay 20kii Oktoobar, waxaa socotay qabanqaabadii aaska Madaxweyne Cabdirashid Cali Sharmaarke, waxaana duugtiisu ka dhacday qabuuraha Qaranka, ka soo horjedka xerada Kooxda Horseed ee Xooga Dalka Soomaaliyeed.

Magaalada Mogadishu waxaa karkarin hayeey cimilo siyaasadeed oo aad mooddo in ay hordhac u tahay waxa imaan doona. Waxaana fiidnimadii maalintii madaxweynaha la aasay, kulan isugu yimid xisbigii talada dalka hayey ee SYL (Somali Youth League), Waxaana dood kulul iyo muran ka taagnaa xulashada qofkii beddeli lahaa madaxweynaha la dilay.

Warar soo baxayay waxay sheegayeen in madaxweynaha lagu wado in uu noqdo Xaaji Muuse Boqor oo ahaa mudane ka tirsan Barlamaankii Soomaaliya, ayna qaraabo dhow ahaayeen Cabdirashiid Cali Sharmaake.

Saacad dambe oo saqdii dhexe ahayd ayaa fadhigaas lagu soo kala tegay. Aroortii markii la soo kacay waxaa lagu soo toosay iyadoo meel walba

ciidamo xireen, qori iyo askari ka soo jeeddo? Waxaana dhacay afgambi ciidan oo dawladii sharciga ahayd xukunkii kala wareegay. Xalay saqdii dhexe, 3dii habeenimo, 21kii Oktoobar 1969.

Ciidamadaas waxay ku soo ruqaansadeen oo isku wareejiyeen xarumihii dawladda, Unugyo askar ah oo saraakiil hoggaaminayso ayaa madaxda ugu dhacday guryohooda.

Aaden Shire waxaa gurigiisa ugu soo dhacay cutub ciidan ah oo uu watay Axmed Suleeman Dafle, waxaana gacanta lagu dhigay documentigii ku saabsanaa baaritaankii hordhaca ahaa ee dilka Madaxweyne Cabdirashiid Cali Sharmaarke.

Aaden Shire wuxuu ka mid noqday madaxdii guryahoodi lagala baxay oo aan dib loo arag 3 sano iyo sideed bilood oo xigtay.Waxaa kaloo xabsiga loo taxaabay Xeer Ilaaliyihii Qaranka, Maxamed Faarax Baashane.

Inqilabka waxaa riday saraakiil uu madax uu ahaa Taliyihii Xooga Dalka Gen Maxamed Siyaad Barre, kuwaaso isla markiiba ku dhawaaqay in ay talada dalka ula wareegeen si ay u badbaadiyaan, wax ay ugu yeereen “Soomaaliya oo god ka si laalaadday”. Markaasna waxay ku dhaqaaqeen:-

**1. In ay kala diraan Baarlamankii Soomaaliya**

**2. Dastuurkii la baabiyay**

**3. Asxaabtii iyo ururadii oola baabiyay**

**4. Warbaahintii madaxabanaanayd oo la joojiyey**

**5. Iyo dalka oo lagu soo rogay xukun degdeg ah, kasoo saarnaan doonaa 21 sano oo dambe.**

Si aan weligeed horay loo arag ayaa isbedelkaan taageero soo dhaweyn iyo bogaadin uga helay dadweynaha. Ereyada cadaalad, sinaan, horukac, la

dagaallan qabyaalad iyo musuq masuq waxay ahaayeen kuwo dadka Soomaaliyeed aad ugu nuglaayeen in ay maqlaan, baahi weynna waa loo qabay.




*Xaashidii 1aad ee Kacaanka 1969*

Hoggaankaan ciidameed wuxuu taabtay baahidaas, waxayna dadkii ay xukunka ay kala wareegeen oo hadda xabsiga ku jira, u xambbaariyeen wax kasta oo xumaan ah: Suugaantii loo adeegsaday waxaa ka mid ahaa:

Xaaraam quutayaashii,

xaqiraayay shacabkii,

Xaqeenii marooqsaday,

hadaad naga xoreeyseen,

Xamdi baan idin naqaynaa.

Siyaasiintii madaxda ahayd waxaa la dhigay xabsiga, waxayna ku jiraan meel 30km galbeed ka xigta magaalada Mogadishu, waa degmada Afgooye.

Ragga halkaas ku xiran oo kala duwan, ku kala duwan xilalkii ay hayeen, shakhsiyad iyo taarikh ahaanba, waxaa ka mid ah Aaden-low, ninkii bilaabay Dhacdadii Walwaal ama dagaalki wera xabashiino, ninkii qeyb ka ahaa jabkii fashiistadii iyo Nazigii dagaalkii labaad ee Adduunka. Hadda wuxuu u xiran yahay Generaal Afrikaan ah oo inqilaabay dal yar oo sabool ah, laguna magacaabo Soomaaliya!.

Xabsiga oo ku yiilay meel webiga jiinkiisa ah, intii laa doonaana kaneeco badan, wuxaa ku wareegsanaa gawaarida gaashaaman oo ay ku jiraan Taangiyo.

Lomana ogoleyn wax xiriira oo dibedda ah, lomana agoleyn in ay qoysaskooda iyo qarabadooda arkaan ama soo booqdaan. Waxa keliya oo u furnaa waxay ahayd mikrofoon meel sare ku xiran, saacadaha intiisa badan shidan (daaran), kaaso barnaamijyada lagu baahiyo ku saabsaneyd dacaayad iyo ceebeyn iyaga laga sheegayo!

Markii hore Radio ayeey joogtee, gadaalkii waxaa timid, in si toos ah wakiil ka socda Golaha Sare Kacaanka uu ugu soo galo xabsiga, kadibna ka hor jeediyo khudbad cambareyn iyo ku digasho ah!.

*".... Maanta laga bilaabo, wasiir ma ihidin, Prime Minister ma ihidin, Madaxweyne ma ihidiin, dibutaatiyaal ma ihidiin, Ugaasyo ma ihidiin. Wax aad tihiin ma jirto...:*

*Markuu halkaas marinayo, ayaa Aaden Shire su'aal weydiiyey, isagoo leh: "Maandhow, horta adigu magacaa?*

*Sarkaalkii: Adeer waxaa la i yiraahdaa 'Cismaan....'*

Aaden-low: maandhoow, rag odayaal ah oo ka waaweyn, kaana waayo-aragsan, xukun soo arkay, dunida meelo kala duwan wax la qeybsaday, ayaad soo kor joogsatay oo ereyada aanu maqlayno nala soo kor joogsatay! Mandhow, ragga ku soo dirsaday ma kuu sheegeen in dadnimadii nalaga saaray iyo in kale? Dad ma nahay?!!

Sarkaalkii: "Maya adeer, dadnimadii la idin kama saarin."

Aaden-low:" Maandhow asxantu, hadii dadnimo naloo oggol yahay!."

"War dadnimadii nalagama saariin" ayuu sii raaciyay intuu dib u eegay maxaabistii kale oo saaxiibadiis ahaa, waxaana maxaabiista halkaas ku xiran ka mid ahaa:-

1. Aaden Shire Jaamac
2. Cali Garaad Jaamac
3. Aaden Cabdulle Cismaan
4. Xaaji Muuse Samantar
5. Cabdullaahi Ciise Maxamuud
6. Xaaji Muuse Boqor
7. Xareed Faarax Nuur
8. Maxamed Cali Dacar
9. Yaasiin Nuur Xasan
10. Maxamed Sheekh Daahir
11. Jaamac Gaani Axmed
12. Abusita
13. Xaaji Faarax Cali Cumar
14. Ismaciil Jimcaale
15. Cabdirisaaq Xaaji Xuseen
16. Cusmaan Axmed Rooble
17. Cali Maxamed Hiraabe
18. Xaaji Faarax Cali Cumar
19. Xasan Xaaji Cumar Cameey
20. Adan Isaaq Axmed
21. Cali Caliyow Maxamed
22. Cabdullahi Maxamed Qablan
23. Xaaji Yuusuf Imaan Guleed
24. Maxamed Ibraahim Cigaal
25. Xirsi Bulxan Faarax
26. Maykal Mariano,
27. Cabdullaahi Jirre Ducaale

Marka laga soo tago Afgoye iyo xabsiga ragga xiran oo la soo aado Muqdisho, waxaa la imaan hayay magaalo kacsan; qudbadaha, banana baxyada, barnaamijyada radiyaha ka baxayay iyo qaar wargeysyada lagu daabacayeey iyo kuwo xashiyo iyo boorar darbiyada lagu dhejin hayey, dhammaantood waxay faafin hayeen dacaayado lagu wareemayo kala soc

la'aan masuuliyiintii dawladoodii la afgambiyay ee maalintii koobaad la qabtay. Waxyabihii aan loo meel dayin ee Kacanku ku weeraray dawladdii uu afgambiyay, waxaa ka mid ahaa:

*"Nin agoon ku xaday qalin, kheyr kama macaashee..."*.

Boqolaal kuwaas iyo masaalkood ah oo ka kooban sugaan kala duwan oo leh gabay, hees, buraanbur, guurow, iyo hal-ku-dhigyo ku digasho ah ayaa lagu jeediyay xukuumadii la afgambiyay ee sharciga ahayd.

Magaalada waxaa laga arkayay isbedel: jidaad la xaaqayo, ololе socda, goleyaal hanuunin, gaardi ardayda, shaqalaha iyo dadweynaha xafadaha, waxaana lagu dhawaaqay in la qaatay mabda'a Hantiwadaga Cilmiga ku dhisan. Rajciyiinta gudaha iyo dibedda, Imperialiyada Caalamiga ah iyo Hantigoosi meel u joogaba in lala dagaallamo ayaa lagu baaqay.

Qoysaskii iyo qaraabadii siyaasiyiinta xiraa waxaa marba marka ka dambeeysa ku sii kordhayey culeys la dul dhigay. Nabadsugidii iyo hey'adihii wardoonka ee la sameeyey ayaa ku gaafwareegayey, oo ilaalinayey dhaqdhaqaaqa dhexdooda ah iyo mid walba gaarkiisa iyagoo ahaanaya "Qoysaska rajciyiinta ku xiran Afgooye!".

Xiriirka maxaabiista Afgooye iyo qoysaskooda isbedel ayaa ku dhacay. Waxaana bilaabatay in xiriirkii qoraalka ahaa ee fartii Aaden Shire, mid aan ahayn ay soo gaareysay reerkiisa!.

Aaden Shire Jama oo si xoog leh ugu xanuunsaday xabsiga, ilaa saddex jeer ayaa la geeyay isbitaal Booliska ee Medina.

Caafimaad darrada laga so wariyay in Aaden Shire in uu xabsiga ku dhex jiran yahay, ayaa qoyskiisa ku dhalisay in ay Madaxtooyada tagaan, waa xaaskiisa Murayad Xaji Xashi iyo aniga laf-ahaantayda anagoo ka codsaneyna in ay takhtar khaas ah u qabtaan bukaanka Aaden Shire Jaamac.

Laakiin jawaabtey la soo noqdeen waxay ahayd: "Yaa idinku yiri wuu xanuunsan yahay??" wuxuuna sii raaciyay "Waxa la idiin sheegay waa been aan sal iyo raad toona lahayn".

In Aaden Shire xanuunsan yahay, xaaladdiisa caafimaadna marba marka ka dambeeysa soo darsaneeysey , waxay ahayd arrin run ah. Stafkii isbitaalka Medina ee goob-jooga ahaa, saddex jeer oo Aaden Shire, inta saqdii dhexe xabsiga laga soo saaray, Isbitaalka la keenay gargaarka u sameeyay, ayaa qoyskiisa ku soo wargeliyay in ay arkeen Aaden Shire oo askari waddo oo xaaladiisuna liidato.

Qoyska Aaden Shire la yaab bay ku ahayd intii hore oo dhan, saddex bilood kadib markii la xiray, sababta ay u helayeen warqado aan fartiisa ahayn oo uu soo dirayo isagu! Waayo, wuxuu gaaray heer uusan awoodin in uu isagu iskiisa uu ugu qoro xaaskiisa iyo caruurtiisa.

Saddex sano, shan bilood iyo toban beri, iyo sagaal sacadood, ka dib,1/4/1973 ayaa saddexdii habeenimo ee saq dhexe (3am) waxaa la keenay Aaden Shire oo baabuur weyn lagu wado. Labo nin ayaa labada garab ka socday iyagoo caawinaya, taas oo muujineysa heerka caafimaadkiisu taagan yahay.

Saacaddaas laga bilaabo Aaden Shire iyo raggii la xiraa waxay dib uu heleen xorriyadoodii, inkastoo aan dembi lagu soo oogin, maxkamadna la horgeyn.

Aaden Shire dib uma helin caafimaad, waxaana si degdeg ah loo jiifiyay Isbitaal Medina, waxaana xoogga la saaray in baaritaan dhab ah lagu sameeyo, lana qiimeeyo haddii gudaha wax looga qaban karo. Taasoo guddigii Takhaatiirta caafimaadku go'aamiyeen in Aaden Shire si degdeg ah dibedda loogu qaado, xalaadiisa caafimaad darteed oo aan gudaha wax looga qaban karin.

Warqadda go'aanka guddigaas takhaatiirta ayaa loo geeyay Jaalle Maxamed Siyaad Barre oo ahaa guddoomiyihii Golihii Sare Kacaanka ee talada dalka la wareegay.

Warqadda waxaa u geeyay Muraayad Xaji Xashi iyo Shukri Aaden Low. Laakiin waxay la noqdeen diidmo. Macallinkii Kacaanku wuxuu ku dul qoray warqadii guddiga takhaatiirtu go'aamiyeen: "Suurtagal maaha nin siyaasi ah in dibad loo qaado; loma ogola in uu dalka dibadda uga baxo".

Isla waqtigaasna qaar ka mid ahaa raggii ay xabsiga ku wada jireen ayaa loo magacaabay in safiiro ka noqdaan dibedda, kuwaaso qaarkood ay ku soo booqdeen Aaden Shire, Isbitaal Medina oo uu ku xanuunsanaa.

Sidaas darteed Aaden Shire oo xaaladdiisu ka soo dareeysay wuxuu ku sakaraadayeey isbitaal Medina, halkaas oo ay saaxiibadiis, kuwii ay xabsiga ku wada jireen iyo in kaloo badan oo Xamar ku nool, ku soo booqanayeen isbitaalka.

Maalmihii ugu dambeeyay noloshii Aaden Shire ayaa saaxiibkiis Cali Garaad Jaamac, goor subax ah ku soo booqday Isbitaal Medina, qiyaasta saacadda 10:00am.

Cali Garaad Jaamac wuxuu soo galay qolkii Aaden Shire jiifay, wuxuuna salaamaay Aaden Shire oo xummad karkarinayso, hadalkuna dhibayo.

Cali Garaad Jaamac ayaa ka wareystay Aaden Shire xaaladda caafimaadkiisa iyo gaar ahaan warqaddii takhaatiirtu go'aamisay, in loo gudbiyay Madaxtooyada?

Aaden wuxuu ku yiri: Caliyow, haa, waa la geeyay, jawaabtiina waxay ku jirtaa khaanada koobadiinka sariirta u dhow.

Cali Garaad hal haleel ayuu inta uga soo kacay kursigii uu ku fadhiyay, ayuu warqaddii jawaabta kala soo baxay khaanaddii, aqrina ku bilaabay.

Durbadiiba waxaa ishiisu qabatay go'aanka diidmada ah ee gacanta lagula dul qoray, kuna saxiixan yahay Gen Maxamed Siyaad Barre.

Cali Garaad Jaamac oo murugeysan, waxaa indhihiisa ku soo joogsaday ilmo, wuxuuna ku qayliyay: "Aaden Shirow, ninkaanu waa ninkii aad ogeyd waxaanu ka soo marnay, waa ninkii aad ogeyd sidaanu ugu guntanay, ugu hiillinnay; iyadoo ayan jirin wax habayaraatee loo dhimay, miyuu sidaan noogu ballan-furay?!"

Marka Cali Garaad ereyadaas leeyahay, wuxuu ku dul ilmaynayaa oo u murugoonayaa Aaden Shire Jama oo il-geeriyaad leh.

Aaden Shire: Intuu xoog iska dayay, una soo jeestay dhanka saaxiibkiis Cali Garaad, ayuu ku yiri: "Cali Garaadoow, aday tahay in aan kuu booyo maanta, waayo adigaa ayaa ku haraya Nin aan Rabbi iyo rag toona aqoon!! Aniguse Rabbigii ii abuurtay ayaan u socdaa".

Maalmo kooban gudahood markuu ereyadaas lahaa, Aaden Shire waa mootanaa!!. Wuxuu geeriyooday ka dib markii ruqsad looga soo helay Madaxtooyada, waxaana 11kii Disembar1973, Aaden Shire la saaray diyaaraddii Alitalia e ka duulaysay Garoonka Muqdishu, iyadoo ayan la socon, oo loo diiday in qoyskiisa cidi ka raacdo.

Halkaas oo 18kii Disembar1973 uu ku geeriyooday magaalada Roma, waxaana meydkiisa dib loogu soo celiyay Muqdisho, ka dibna qabuuraha Sheekh Suufi ayaa lagu aasay, maalintii 22kii Disember 1973dii.

## Aaden Shire muxuu u dhintay?

**Tii Alle ka sokow, waxaa jira saddex arrimaad oo xusid mudan:**

1. Aaden Shire wuxuu qabay in caafimaad daraddiisu ka soo bilaabatay, intii u xabsiga ku jiray, maalin irbad lagu duray. Wuxuu oran jiray: "Waxaa la igu duray suntii dhurwayada lagu leyn jiray."

2. Takhtar ka mid ahaa takhaatiirtii waaweynaa ee Soomaaliya ayaa sheegay in uu ku qalay Aaden Shire xabsiga dhexdiisa, gudaha qolkii uu kaga jiray xabsiga Afgooye, isagoo qaliin weyn kaga sameeyay sinta, irbadii lagu duray awgeed.

3. Takhtarkaasi wuxuu qiray oo kale in Maxamed Siyaad Barre u sheegay, in haddii la warsado jirada Aaden Shire, uu ku sheego in uu la xanuunsan yahay kaadi macan (Diabetes) iyo dhiig kar (blood pressure).

Hase ahaatee Aaden Shire wuxuu geeriyooday iyadoon labadaas cudur midkoodna weligiis laga helin!

MARKII UGU horeeysay oo aan Aaden Low la kulmay waxay ahayd markii uu noogu yimid nawaaxiga miyiga magaalada Wardheer ee dhulka Soomaalida ee Itoobiya gumeysato.

Allaha u naxariistee aabbahay X .Xaashi Jamac ayaa I siiyay iguna nikaaxay Aaden Low. Siinta iyo nikaaxuba waxay ka dhaceen Muqdisho. Xilligaasu waxay ku beegneeyd markii Aaden Shire (Aaden Low) ka soo noqday Yurub, oo uu Soomaalia yimid.

Waqtigaas aabbahay Xaashi Jamac, Xamar buu ku sugan yahay, isaga iyo hooyaday Xadia Cali Xaaji, waxayna dhinac ka degenaayeen guriga Xaaji Yusuf Cigaal oo habaryartay Faadumo Cali Xaaji qabay. Gurigaas oo ku yiillay meel ku dhaw Masaajidka Sheekh Abdulqaadir ee xaafadda Ceel-gaab.

Aaden Low oo muddo badan ku maqnaa Yurub, side ayuu ku ogaaday in Xaaji Xaashi leeyahay gabdho guur-gal ah, ayaa weyddiintu noqon kartaa.

Xog ay siiyeen dad uu kalsooni ku qabay, ayaa kula taliyeey in uu Xaaji Xaashi haybsado gabadha magaceeda la yiraahdo Muraayad Xaaji Xaashi, isla markaasna ahayd curaddii reer Xaaji Xaashi oo aniga ah.

Xilligaas carriga waxaa ka talin hayey dawladii Ingriiska, abbahayna xabsi dawlo ayuu ku ahaa Muqdisho.

Halkaas ayaa Aaden Low igu doonay, la igu siiyay, layguna nikaaxay. Doonista, bixinta iyo meherkuba waxay ka dhaceen Xamar, aniguna waxaan joogay nawaaxiga Wardheer. Isgaarsiintaan deg degta ah,ma jirin, waagaas telefoonadaan, Emailadaan iyo Mobile-daan qoorta idiin suran, waayadaas lama aqoon.

In aabbahay ibixiyay oo nin igu nikaaxay waxaa igu horreeysay markii Aaden Shire (Aaden Low) Wardheer noogu yimid oo yiri: Muraayad Xaaji aniga ayeey xaaskaygii tahay, la iguna nikaaxay.

Markuu Aaden Low imaanayo Wardheer, waxaa la yimid oo ay wada socdeen ina adeerkiis Cabdi Shirdoon Qiro oo ka mid ahaa odayaashii nabadoonada ahaa.

Markii arrintaas doonista la ii sheegay, waxaan ugu jawaabay arrintaan aad ii sheegteen aabbahay iyo hooyaday inaan ka ogaado oo ay i sheegaan baan doonayaa.

Xamar buu u noqday Aaden Shire, Aabbahay iyo Hooyadayna Wardheer ayeey yimaadeen. Markaas ayaa waxaa la iswada gaarsiiyay degaankii oo dhan, in Muraayad aabbaheed nin ku daray, oo la guursaday. Dhalin-yaradii aan isku jiilka ahayn mid ka mid ah ayaa tixdaan tiriyay: "Duqii dhalay baa, dareen geliyoo, Muraayo wa iska duur gelaysaa" (macnuhu waa la guursadoo, gurigeedii ayeey u galbaneysaa).

Markii Aabbahay iyo hooyaday soo noqdeen, oo yimaadeen Wardheer, waxay ii sheegeen in Aaden Low la isiiyay, oo ay ii guuriyeen. Ka dib, waxaa la ii soo kaxeeyay Muqdisho.

Halkaas ayaan ku aqal-galnay, waxaana ku aqal galnay guryihii reer Cali Yusuf oo shaneemada lahaa, kuna yaallay xaafada Ceel-Gaab ee magaal-ada Muqdisho.

Xilligaas Aaden Low wuxuu ka shaqaynayey Waaxda Waxbarashada marna macallin buu ka ahaa asaga iyo macallimiin kale oo Sudan, Masaari, halkaasoo dhalinta soo koreeysay lagu tacliimin jiray. Sannadna qeybta administrashinka ayuu ka shaqeeyay.Waaxdaas waxaa kaloo ka shaqayn jiray Daahir Dhagaweyne iyo Cismaan Cumar Sheegoow. Xilli dambena Aaden Shire, Radio Muqdisho ayuu luuqadaha isku beddeli jiray idaacadana ka sheegi jiray, barnaamij gaar ayuu ka sii deeyn jiray. Wuxuuna ahaa qofkii ugu horeeyay oo Somali ah oo hawshaas qabta.

Dugsigii Siyaasadda (Scuola Politica) wuxuu ka mid ahaa saddexdii ugu sareeysay guddigii Imtixaanaadka Aaden Shire iyo laba nin oo Talyaani ah.

Muddada dheer ee Aaden Shire Siyaasadda ku jiray, wuxuu xiriir wacan la lahaa Duqoowdii, waxgaradkii iyo Siyaasiintii ay isku badnaayeen ee guriga imaan jiray?

Aaden Low asxaabtiisu waa badnaayeen, dibedda iyo gudahaba. Waxaana sheegi karaa in gurigeena albaabkiisu qofkasta u furaa, har iyo habeenba.

Gurigeena haddii aan tilmaan kaga bixiyo wuxuu ahaa hooy ay ku wada hirtaan dad badan oo kala duwan oo rixin iyo Somali kaleba lagu soo dhoweneyey. Aaden Shire wuxuu weligiis aaminsanaa, wax la wanaajiyo waxaa ugu qeymaha badan in uu yahay qofka aadamiga ah,

Siyaasiyiintii ay Aaden isku xirnaayeen warqadaan laguma soo koobi karo, waxaa ka mid ahaa inta aan ka xusuusto, Cali Garaad Jaamac, Cabdullaahi Ciise Maxamuud, Muuse Samantar, Maxamed Cawaale Libaan, Cali Jimcaale Baraale, Hilowle Macalin, Daa'ud Cabdulle, Abdirashid Cali Sharmake. Avv.Cumar Bood, Ibraahim Unlaaye iyo qaar kaloo badan...

Aaden Shire waxaa naynaas u ahayd 'Aaden Low'. Waayo, saddex jeer oo kala duwan ayuu lugta midig ka dhaawacmay. Markii ugu horeeysay, shil baa ku dhacay, ka hor intuusan Duubcadda qoran.

Xilligaas toban sano ayuu jiray, siduu ii sheegay, wuxuuna la socday rag ka waaweyn oo ilma adeer ay ahaayeen.Waxay wateen geel, ari iyo lo', ay doonayeen in ay waraabiyaan oo Ceel geeyaan. Kadib arrin la yaab leh ayaa dhacday.

Ceelkii ay yimaadeen wuxuu noqday mid biyahiisu hooseeyaan, uuna baahan in gudaha ceelka la galo si biyaha looga soo dhurto. Aaden wuxuu ii sheegay in isagu uu ceelkii gudaha uu galay si uu u soo dhuro biyahaas.

Ka dibna, laba dibi oo ka tirsanayd lo'dii la shubaayeey, oo iscayrsanaysey ayaa midkood si shil ah ceelkii gudaha ugu soo dhacay. Miisaankii dibiga kankoonsan ee ugu soo dhacay ceelka, ayaa Aaden Shire lugta midig ka jebiyay.

Dhawacaas waa laga kabay, waana ka biskooday, wixiise xilligaas ka dambeeyay waxaa lagu naynaasi jiray oo uu caan ku noqday Aaden-low.

Markii labaad iyo saddexaadba oo uu dhaawacmayo isla lugtii midig ayuu kaga dhacay. Dhaawicii labaad waa fududaa, laakiin kan 3aad wuxuu ahaa mid culus. Xilligaan Aaden Shire wuxuu ku sugan yahay Yurub, wuxuuna ku biiray oo xubin ka noqday Dagaalyahanadii dhaqdhaqaaqii la magac-baxay Partisan-ka. Kuwaas oo dagaal lagu hoobtay kala hortagay Fashiistadii Mussolini ee Talyaaniga iyo Nazigii Jarmalka ee Hitler.

Aaden Shire dhaawaca culus wuxuu ii sheegay in uu soo gaaray, isagoo gurmad badbaadin u samaynaya nin Partisanka ka mid ah oo siday Radio Isgaarsiinta kooxdooda, kaasoo ay haleeshay rasaas (xabbado) ay soo tureen ciidamada SS ee Jarmalka.

Aaden oo u soo gurmaday saaxiibkiis ayaa isna isla goobtii dhaawac halis ay ka soo gaartay, lugtii midig oo dhan ayaa burburtay. Partisan-kii qaar ka mid ah ayaa dhaawaciisa meesha ka qaaday, waxayna geeyeen meel buuraleey ah oo ka dambaysa safka hore ee dagaalka.

Waqtigaan waa bartamihii dagaalkii labaad ee Dunida oo weli si xawli ah u socday. Aaden Shire wuxuu ka mid ahaa guutooyin Partisan ah oo intooda kale ay yihiin caddaan, kana kala yimid Yurub, isaga iyo laba kale ayaa madow ka ahaa, goobta la joogana waa buuraleeyda Talyaaniga iyo Yugoslaavia u dhaxeeya.

Aaden dhaawaciisii waxaa xambaartay Partisaankii, waxayna geeyeen hulaan buuro ku dhextaal. Halkaaso loogu keeni jiray cunto, biyo, daawo iyo takhtar.

Muddo markii uu halkaas ku jiray ayeey dibedda u soo saareen, waxayna geeyeen Isbitaal ku yaal magaalo Partisanku haystay. Halkaas ayuu ku soo baansaday, lugtiina ugu kabmatay.

Aaden Shire isagoo dhaawacan, markuu buuraha dhexdooda ku jiray,

waxaa ilaalo ka ahaa Eey tababaran oo ay Partisan-ku lahaayeen. Wuxuu iga sheekeeyay sida ay Eeygaas tababarka u siiyeen, iyo siduu u kala yaqiin Partisan-ka uu ka tirsanaa iyo kooxdii kale oo ka soo horjeeday.

"Habeenkii ma seexan jirin Eeygu, wuuna gaaf wareegi jiray si bahallo iyo wax la mid ah aysan dhibaato igu geysan.

Eeyga iyo anigaba waxaa cuntada iyo daawadaba noo keeni jiray partisaanka" ayuu iiga sheekeeyey Aaden Shire.

Muddadaas Aaden Shire uu Yurub xabsi ka soo galay, dagaallo ka soo galay, ku soo dhaawacmay, partisan soo noqday, wax ku bartay, ka soo shaqeeyay wasaaradii Arrimaha Afrika 1939kii magaalada Roma.

Waqtiga intaas le'eg, Aaden Shire wuxuu soo noqday isagoon sagaar cabbin, khamri cabbin, kafe cabin, xaas ajnabi ahna wadan, wax balwad ah lahayn.

## Nolosha Siyaasadeed:

Marar badan waxaan xasuustaa oo aan Aaden Shire ku cadaadiyay in uu hanti noo sameeyo. Waayo, waxaan la yaabi jiray siduu dunida u ugu arko mid aan macno badan lahayn. Cabbaar markuu iga aamusnaa ayuu igu yiri: Muraayadeey, hanti guryo, baabuur iyo ka badanba waan kuu sameeyn karaa, laakiin ogow labo midkood ayeey ku imaan kartaa:-

1. Inaan codkayga mudane Barlamaan ahaan iibsado, markaasna aan noqdo nin rag iska leeyihiin oo aanan Aaden Shire ahaan,

2. Ama aan xado canshuurta laga uruuriyo islaamaha qoryaha iyo caanaha suuqa ku gada.

Aaden Shire, intii uusan Mudane Baarlamaan noqon, wuxuu, horraan-

tii kontomeeyadii, Guddoomiye Degmo ka noqday Degmada Luuq, waxaana xilligaasi ahaa waqtigii Maamulkii daakhiliga ee Somalia (UN Trusteship), wuxuuna ahaa qofkii ugu horreeyey ee Somali ah ee Talyaaniga kala wareegay Maamulka Degmada Luuq oo uu ka hareeraysan yahay Webiga Jubba. Halkaasoo uu ka aasaasay xisbigii ugu horreeyey.

**A.F.I.S**

**Elezione Politiche 1956**

**ELETTORE,**

Questi sono i contrassegni delle liste dei Candidati che participano all competizione elettorale




Lega dei Giovani Somali




Gruppo
Afgoi Audegle




Hizbia
Dighil e Mirifle




Partito
Democ. Alula




Partito
Democ. Somalo



Unione
Merehan



Giovani Bagiuni
Fichirini



Sei Scidle




Unione
Giovani Benadir




Unione Giovani
Somali Hauia

Astaamihi xisbiyadii jiray xilligaas (Xisbiga leh astaanta farta taagan waxaa wax ka aasaasay Aaden Shire, Sannadkii 1956)

## Habeenkii Inqilaabku Dhacay:

Afartii iyo barkii aroornimo ayaanu qeylo iyo dagaal aanu maqallay, waxaa iska horyimid ciidankii ilaalada gurigeena iyo ciidan miletari ah oo uu watay Axmed Saleebaan Dafle oo derbiyada ka soo daatay.

Qeyladii baanu ku toosnay, markiiba guriga deeydkiisii baanu soo gaaray ,labadii ciidan ayaa qoryihii isku haya. Aaden Shire wuxuu weeydiyay kuwii soo daatay waxay yihiin,iyo sababta. Waxay la soo boodeen inqilaabaa dhacay. Ciidankii guriga Aaden Shire wuxuu ka codsaday in aysan dagaallamin.

Telefoonadii baa la jaray, wax allaale iyo wixii dokumenti oo dawladdu lahayd ayaa la aruursaday, waxaa la qaatay dokumeentigii iyo cajaladihii guddigii baarista dilkii Madaxweyne Cabdirashiid, dokumentigii gaarka aanu u lahayn. Aaden waa la qabtay markii la sii waday oo guriga laga sii bixinaayey, ayuu inta gadaal isoo milicsaday, igu yiri: "Muraayaad, max-aad yeeleysaan? Waxaan ku iri: Aaden ninkii ku haray ayeey haysataa".

Saddex sano iyo sideed bilood ayaan aniga iyo caruurtaba anaan dib u arag. Waxaanu soo maray waqti adag. Markiiba waxaa nala saaray culeys lagu kontorolayo dhaqdhaqaaqeena. Dadka noo yimaada, meelahaan tagno, waxaanu qabano, iwm.

Arrimaha cajiibka badnaa waxay ahayd markii xabsiga CID lagu xiray aniga iyo gabadheyda iyo saddex Haween, oo rageenii xiraa aan iska wareysanaynay. Dhanka kale, waxaa dhacay arrin la yaab leh! Taas oo ahayd markii, Bishii Febraayo 1970, uu hoggaamiyihii Kacaanka oo aan markaas weli si fiican loo aqoonin, muddo yarna xukunka joogay, uu xafiiskiisii Afisiooni ugu yeeray Shukri Aaden-low oo markaas ka timid Dugsiga Hoose oo ay arday ka ahayd. Wuxuu ahaa School Talyaanigu leeyahay oo lagu magacaabi jiray 'Guglielmo Marconi', gadaalkiina loo bixiyey Yaasiin Cusmaan, kaas oo ku yiil ka soo horjeedka Xaruntii Bad-baadada Shaqaalaha ee (Cass).

Qof ka mid ahaa xigtada Reerka oo baabuur wata ayaa loo soo dirsaday gabadhayda Shukri, waxaana loo sheegay markii la kaxaynayey in Aabbaheed la soo tusi doono.

Sidii loo sii waday ayaa albaabka Afisioone hore laga geliyey, waxayna halkii ay la kulmi lahayd aabbaheed, la kulantay oo qaabilay General Maxamed Siyaad Barre. Kaas oo Shukri la soo qaaday qorshe ka duwan kii lagu soo kaxeeyey, oo ahaa in Aabbaheed la tusi doono.

Madaxweynuhu wuxuu Shukri u sheegay in aysan suurtogal ahayn in la tuso aabbaheed, laakiin uu aabbaheed isaga la soo hadlay, kana codsaday in gabadhiisa Shukri ah uu ka badbaadiyo hooyadeed, waa Xaajiyo Muraayad oo ayan isfaham lahayn, uuna diro Koleejo dibedda ah ee dalka Italia.

Halkaas ayaa General Maxamed Siyaad ugu sheegay Shukri in ay isla caawaba aysan dib ugu noqon gurigii, alaabteedana si tartiib ah, Boorsada Madaxtooyada loogu keeno, Xaajiyo Muraayana aan marnaba la ogeysiin.

Wuxuu u sheegay in si tartiib ah diyaaradda Alitalia ay isla berriba ugu duulayso dalka Talyaaniga, shopping iyo lacagna sii qaadan doonto.

Isla goobtaas ayaa Madaxweynuhu ugu sheegay Shukri in uu fulinayo go'aankii Aabbaheed, wuxuuna xusuusiyey in uu ogsoon yahay sidii uu aabbaheed u koolkoolsan jiray, oo uu u jeclaa gabadhiisa.

Shukri inkastoo ay ilmo caruura ahayd, haddana waa ay diidday qorshaha Jaalle Siyaad, waxayna ku qaylisay: 'Waxaan rabaa in la I tuso aabbahay'- waxayna dib ugu soo noqotay gurigoodii iyadoo dhiilaysan. Halkaas oo ay ila socodsiisay wixii galabta dhacay .

Saddex bilood kadib, mar keliya ayaa waxaa joogsaday qoraalladii aanu ka heli jiray Aaden Shire. Waxaanu ogaanay in uu tabcaan yahay, waxaanu ogaannay in xabsiga lagu dhex qalay, waxaanu ogaannay in saddex jeer la keenay Isbitaal Medina isagoo aad u xanuunsan.

## Xog xasaasi ah iyo geeridii Aaden Shire

Aaden Shire wuxuu ii sheegay in irbad lagu muday. Irbadaas oo markii lagu muday uu bararay, codkii naxuusisay, kaadidii oo dhiig isu beddeshay. Arrintaasuna ay dhacday saddex bilood kadib markuu xiraa.

Aaden Shire markii aan weydiinay sidii wax ugu dhaceen, wuxuu ii sheegay, oo yiri: "Aar, Suntii dhurwaaga lagu leyn jiray baa la igu duray"

Xabsiga intuu ku xanuunsanaa, ayaan Madaxtooyada qoraal u qortay, aan ku weydiisaneeyno in aan ku soo booqdo xabsiga iyo in naloo oggolaado in aanu dibedda ku daaweysano.

Laba beri kadib waxaa timid warqad uu ku saxiixan yahay Jaalle Maxamed Siyaad Barre oo oranaysa: Lama oggola ee sidaas 'Iimaanso'.

Markii Aaden iyo raggi la xiraa la soo daayay oo Aaden-low gurigiisa ku soo noqday, 1dii April 1973, isagoo aad u xanuunsanaya oo garbaha la hayo. Soo bixitaankiisii ka dib, erayo kaftan ah, runse ahaa oo uu igu yiri, wuxuu ahaa: "Muraayadeey, aar la igama adkaan, mar haddii anaan soo noqon adigoo dharkii cagaarnaa ee Guulwadayaasha ku labbisan, oo leh: Aadenow soo xiro albaabka guriga, Golaha Hanuuninta ayaan aadayaaye.".

Aaden Shire, hoos ahaan ayuu iigu warramay, 'nin iyo xaaskiis' ahaan, isagoo ii sheegay in xubinta taranka iyo xiniinyaha laga soo tumay, uuna si aan caadi ahayn u jir-dilan yahay. "Ka warran, haddii aanan maanta xagga ninnimada, aanan adiga waxba ku dhaamin" ayuu igu yiri.

Markii Aaden Low laga soo daayey xabsiga, wuxuu ahaa nin il-geeriyaad leh. Xanuun ayuusan la seexan jirin. Xubnaha muhiimka ah ee laga tumay ka sokow, isha bidix ayaa dhacsanayd, waxayna ahayd il dhimatay oo gebi ahaamba la riday.

Aaden Shire wuxuu ii sheegay: In buntukh dabadiis 'Butt' looga dhuftay isha, ayna ishu sidaas uga soo dhacday intii uu xabsiga ku jiray... Wuxuu ii sheegay in lala bixi jiray, mar, laba, seddex iyo ka badan, iyadoo lagu soo fulinayo howlgallo jirdil ah.

Aaden Shire wuxuu ka walwal qabay in ay adkaan doonto in aan qoys ahaan ka badbaadno Taliska Maxamed Siyaad, wuxuuna ahaa nin ay u sii muuqato in dhaawaca iyo jirdilka ku maqani sababi doonaan geeridiisa.

Waxaan weydiyay, Aaden Shirow, maxaa talo ah? Wuxuu igu jawaabay: Si ilmahaagu kuugu badbaadaan, raac isaga (Maxamed Siyaad), hadii aad diido, kuwa dad kuu xiga ayuu adiga iyo ilmahaagaba u adeegsan doonaa".

## Go'aankii Guddiga Takhaatiirta

Aaden Shire, isla habeenka laga soo daayey xabsiga, subaxeedii waxaa guriga ugu yimid Dr Cusmaan Nuur Cali Qonof iyo Dr Foodcadde oo xubino ka haa Guddiga Caafimaadka Qaranka.

La kulan iyo wareysi caafimaad ka dib, isla fiidnimadii maalintaas oo ku beegnayd 2dii April 1973, waxaa fariistay Guddiga Caafimaadka Qaranka, waxayna go'aamiyeenin in Aaden Shire si degdeg ah loogu qaado dibedda iyadoon gudaha Dalka caafimaadkiisa wax looga qaban karayn.

Isla habeenimadii Dr Cusmaan Nuur iyo Foodcadde, go'aankii Guddiga Takhaatiirta oo qoraal ah waday waxay u keeneen Aaden Shire.

Isla maalintii bisha April ahayd 3, 1973, warqaddii Guddiga Takhaatiirta, waxaa Maxamed Siyaad u geeyey aniga iyo walaashay Dalaayad Xaaji Xaashi.

Maxamed Warqaddaas waa ka soo jawaabey, wuxuuna ku jawaabay in aan nin siyaasi ah Dibedda loo qaadi karin. Todobaad ka bacdi waxaa soo baxay,rag siyaasin ahaa oo dibadda loo ogolaaday.

Intaas ka dib, waxay noqotay in aan anagu qoys ahaan isku abaabulno sidii aan odayga dibedda ugu soo daweynsan lahayn. Waxaan 'Rahaamad' gelinay guri aan ku lahayn xaafadda Taleex. Kaas oo aan Bankiga uga qaadanay deyn.

Waxay nagu qaadatay ilaa 9 bilood in aan Aaden Shire u diyaarinno dhoofitaan. Laakiin, nasiib darro, waxaa la diiday in qoyskiisa cidi ka raacdo, iyadoo Aaden ahaa bukaan intii la doono il-daran, xanaano iyo la socod u baahan.

Doorasho ma jrin, Aaden Low oo sakaraad ah ayaan diyaarad Muqdisho Airport ka saaray, maalintii bisha December ahayd 11, 1973, isagoo la socda diyaarad ay lahayd Shirkaddii Alitalia, kuna sii jeedday magaalada Roma.

Isbitaal gaar loo leeyahay oo magaalada Roma ku yaal, laguna magacaabo 'Gemmelli' ayaa loo sii ballamayey. Hase ahaatee, Fiumicino International Airport oo Roma ku yaal, markii diyaaraddii ka soo degtay, Aaden Shire wuxuu waayey cid halkaas inta ka qaadda, geysa Isbitaalkii loo soo qabtay (Gemmelli) - wuxuuna 8 saacood oo dambe ku dhex silcayey gudaha Fiumicino Aiport.

Saadiq oo ka mid ahaa diblomaasiyiinta Safaaradda Soomaaliyeed ee Roma, oo dad ku sagoontinayey gegida diyaaradaha (airport) ayaa si lama filaan ah ula kulmay Aaden Shire oo dhexyaal gudaha hoolka weyn ee doofayaasha yimaada (Arrivals' hall).

Saadiq gurmad ayuu u sameeyey Aaden Shire, wuxuuna dejiyey Hostel magaalada ku dhexyaal, ka dibna wuxuu arrinta Aaden Shire u gudbiyey Safaaraddii oo markaas uu Danjire ka ahaa Gacaliye.

Aaden Shire isbitaalkii loo qabtay mid aan ahayn ayaa la geeyey, nabadna ugama soo noqon. Muuse Galaal oo ay Aaden Shire saaxiib ahaayeen ayaa xalaadda Caafimaadkiisa, telefoon iigu soo gudbin jiray. Wuxuuna maalmo ka dib, telefoonkii ugu dambeeyey uu iigu sheegay in Aaden

Low geeriyooday oo aanan dib dambe u arki doonin isagoo nool.

Farriin dardaaran ah oo Aaden Shire ii soo dhiibay, iina soo faray Muuse Galaal, waxayd ahayd: 'Taladii markii isugu keen dambeysay aan ku siiyey, yeel oo ku camal-fal, si caruurto kugu badbaado.

Markii geeridii Aaden Shire la igu wargeliyey, waxaan isla markiiba bilaabay qabanqaabo tacsi, dhanka kalena waxaan isku diyaariyey duugta meydka Aaden Shire oo la imaan doona diyaaradda.

Guriga reer Aaden Low waxaa ka socday abaabulka, dhaqdhaqaaq meel geeri taal. Hase ahaatee, waqti yar ka dib, askar ayaa timid, waa Koofiyad Gaduud (Milatiry Police), waxaana la ii kaxeeyey xagga xaruntii Ciidamada ee Afizoone. Halkaas oo aan ku xirnaan doono maalin iyo habeenkii xigay, iyadoo la igu haysto in aan fal kicin ah sameynayey, warka ku saabsan Geerida Aaden Low!.

Laba maalmood ka dib, waxaa timid diyaaraddii sidday meydka Aaden Shire, hal maalin ka dibna waxaa lagu aasay qabuuraha Sheekh Suufi ee ku yiil dhabarka dambe ee Golaha Murtida iyo madadaalada.

Markii laga soo kala dareeray aaskii Aaden Shire, waxaa la yimid gurigeyaga oo duco iyo quraan loogu akhrinayey Marxuum Aaden Low. Waxaa fadhiyey dad badan oo asxaab, ehelo, culumo, Soomaali cid kasta.

Sidii loo fadhiyey ayaa waxaa soo galay Sarkaal sare oo uu soo diray General Maxamed Siyaad. Wuxuu ahaa Cabdi Madoobe, oo u soo dhiibay boqshad weyn oo wax ku jiraan.

Si gaar ah in uu iigu dhiibo boqshadda iyo waxa ku jira ayuu iga codsaday, aniguna waxaan ku adkeystay in uu dadka hortooda ku furo, oo la isla arko tacsida madaxweynaha.

Cabdi Madoobe ma uusan aqoon waxa ku jira gudaha Boqshadda looga soo dhiibay Madaxtooyada. Taas oo markii dadka dhexdiisa lagu furay, noqotay shan boqol oo shillin Somali ah, kana kooban shan shan iyo toban toban.

Lacagtaas Cabdi Madoobe lagama guddoomin, waxaana ka codsaday in uu dib ugu celiyo ciddii u soo dhiibtay, waana la noqday, wuxuuna u celiyey halkii laga soo dhiibay.

Run ahaan, agoonta reer Aaden Low ee tacsida u fadhida iyadaa lacagi uga maqan tahay Madaxtooyada, waayo, waxaa jirtay US$20.000 oo ka soo noqotay lacagtii daaweynta Aaden Low loogu qaaday Roma. Taas oo lala keenay Meydkiisa.

Meydka Aaden Shire waxaa Roma ka soo raacay Guuleed Maxamed Siyaad, oo markii uu Muqdisho yimid, ku wareejiyey 20-kii kun Madaxweynaha (waa aabbihiis) iyo boorsadii ay ku jirtayba.

Markaas ka dib, Maxamed Siyaad wuxuu u yeeray Xuseen Aw Maxamuud (Koofiyad Cadde), wuxuuna ku wareejiyey lacagtii, isagoo amray in uu Akoonka Dawladda uu ku shubo, waana uu ku shubay.

Isla markaas Koofiyad Cadde wuxuu ii keenay Boorsadii Marxuum Aaden Shire, wuxuuna ila socodsiiyey in Madaxweynuhu lacagtii $20.000 ahayd uu akoon ku shubay.

Wuxuu ii soo jeediyey in aniga, isaga iyo Cabdinuur Xaaji Xaashi aan isku raacno Madaxtooyada, xoogna la saaro in agoonta lacagteeda loo soo celiyo.

Saddexdaydii (aniga, Cabdinuur iyo Koofiyad-cadde) ayaa israacay oo tagnay Madaxtooyadii. Laakiin waxaan la soo noqonay faro marnaan iyo quus.

*Muraayad Xaaji Xaashi, Xaaskii Aaden Shire,*

*May 2010 London (UK).*





Aaden Low  Muraayad Xaaji Xaashi

CUTUBKAANI WAA kii iigu adkaa intii aan ku howllanaa, diyaarinayey Kitaabkan. Dhowr sababood ayaa adkeynayey, ay ka mid tahay in waqtiga Partisaanku dagaallamayey ay ka soo wareegtay 70 sano.

Waa tan labaade, waxay ahayd xarako isku duubni wax looga qoray, ee aan dagaalyahanada qof qof loo eegaynin.

Waa tan seddexaade, inta badan dagaalyahanadii Partisaanku waa mootan yihiin, ama waa waayeel da' ah.

Waa tan afraad, waxay ka koobnaayeen qaranno iyo qaarado kala duwan, oo markii dagaalkii dhamaadey, mid walba dunida dhinac ka raacay.

Hase ahaatee, anigoo aaminsan in qoraalka Kitaabkani kala dhantaalan yahay, taariikhdii Aaden Shire ee Partisaanka la'aanteed, waxaan isku howlay in aan dabagal ku sameyo helitaan xog ku saabsan arintaas.

Partisaanku waxay ahaayeen dagaalyahanno rayid ah oo iyagu iskood isku abaabulay, sameystay cutubyo iyo guutooyin ciidamo ah oo la dagaallama Nazigii Jarmalka iyo Fashistadii Talyaaniga ee xulafada la ahayd Adolf Hitler.

Waa ay dhib badan tahay marka qofkii taariikhdaas lahaa mootan yahay, marka waqti door ahi ka soo wareegey xilliga la baarayo, iyo weliba marka dalalka iyo goobihii taariikhdu tiillay kala duwan yihiin, qaarkoodana kala furfuran ku dhacay, sida Yugoslavia oo dhowr dal u kala go'day: Serbia, Croatia, Slovania, Kosovo, iyo qaar kale.

Markaas, ugu horreyn waxaan la xiriiray xafiiska Partisanka ee dalka Talyaaniga, xaruntiisa Roma. Waxaan kaloo la xiririay 'Central National Archive' ee Talyaaniga. Waxaan kaloo la xiriiray, jawaabna ka helay Wasaaradda Gaashaandhigga ee Dalka Talyaaniga. Isla sidaas oo kale, waxaan la xiriiray, jawaabna ka helay Croatia iyo Republic of Serbia.

Hal qoraal oo isku mid ah, aanna ugu diyaariyey afka English-ka ayaan dalalkaas iyo hey'adahaas u kala gudbiyey. Warqadda codsiga ahayd ee aan xogta ku warsanayey, sidan ayey u qornayd:-

**Baaritaan - Enquiry Letter**

**His Excellency.......**

Date --- 2010

**Subject: Researching on Aaden Shire's partisan in Italo-Yugoslav Front**

My name is Shukri Aaden Shire. I am a British National of Somali Origin based in London.

Currently, I am researching a book on Aaden Shire Jama (my father) and the role he played in defeating fascist Italy and Nazi Germany as part of the Partisan Struggle on the Italo-Yugoslav Front in the Second World War.

This man - Aaden Shire - has a fascinating story. In 1934 he was conscripted to join the Italian Army (Fascist Italy was occupying Somalia at the time).

Following the 'Wel Wel Incident of 1934,' Aaden Shire was arrested and shipped to Italy to stand trial in Rome, as he was accused of starting the Wel Wel Incident that led to the battle between Ethiopia and Italy.

In 1935 till the end of the Second World War, Aaden Shire was in Europe where he joined the Partisan and was wounded in fighting on the Italo-Yugoslav Front. Eventually he was honored by General H.R. Alexander, the General Commander in Chief of Allied forces.

When Aaden Shire returned back to Somalia in 1946, he joined the Somali Youth League (SYL) and helped Somalia regain its independence in 1960. He then became an MP and later Minister. In 1969, Aaden Shire was sent to prison by Siad Barre, a dictator who gained power after a coup. He spent 3 years and 8 months in prison and died shortly after his release in 1973.

## Where I need your assistance?

We heard that, during the Partisan struggle, Aaden Shire met with Marshal Tito and fought with Tito in the same partisan units inside Yugoslav territories.

I would be greatly indebted to you for any assistance and/or information relating to Aaden Shire, his partisan role and his contact/relation with in the struggle against fascist Mussolini and Nazi Hitler.

Yours sincerely,

**Shukri Aaden Shire**

**********

Waxaan kaloo xiriir xog raadin ah la yeeshay mas'uuliyiin Soomaaliyeed oo macluumaad muhiim ah ka ogaaday waayihii Partisaanka ee Aaden Shire.

Sidaas darted, qoraalkan hoos ku qoran, xogta muhiimka ahna xambbaarsan, waxaa - 23kii November 2009, soo diray Maxamed Cali Kamoole, isagoo ku soo hagaajiyey C/qaadir Shire Faarax.

Cabdulqaadir Shire wuxuu ahaa Tifaftiraha Wargeyskii Ogaal ee tod-dobaad walba ka soo bixi jirey magaalada Muqdisho. Maxamed Cali Kamoole isaguna wuxuu ka mid ahaa qorayaashii Wargeyskaas.

Xilli ka mid ahaa Sannadkii 1986, wafdi Soomaaliyeed oo ka socday Xisbiga Hantiwadaagga Kacaanka Soomaaliyeed 'XHKS' ayaa booqasho ku tegay dalka Yugoslavia.

Wafdigaas waxaa xubin ka ahaa Maxamed Cali Kamoole, waxaana markii ay safarkaas ka soo noqdeen, wixii ay la soo kulmeen uu uga xog-waramay Cabdulqaadir Shire, iyagoo jooga xafiiskii Ogaal, wuxuuna u sheegay arrin ka yaabisey oo ay kala soo kulmeen booqashadii Yugoslavia!.

Wuxuu u sheegay in Yugoslav-gu ay Soomaaliya qaddarin weyn u hayaan, taas oo salka ku haysa xiriir gaar ah oo Marshal Tito iyo Aaden Shire Jaamac (Aaden-low) u dhexeeysey, iyagoo ka wada tirsanaa dagaalyahanadii Yurub ee Partisaanka, ayna isku meel ka wada dagaallameen.

.......o.......

Warbixintii Maxamed Cali Kamoole, waatan:-

## Partisaanka iyo Aaden-low iyo Xiriirkiisii Josip Broz Tito

"Abdi Shire, waxaan aad ugu faraxsanahay inaad ii soo jeediso in halkee-dii ka sii ambaqaadno sheekadii Aaden Shire Jama oo ah Oday iyo Siyaasi Soomaaliyeed, sida uu uga qaybqaatay Partisanskii muddadii Europ uu ku noolaa, xaalad kastaba ha geysee. Taariikhdu ma dhimato, bal qofka ayaa taga.

In ka badan labaatan sanno ka hor ayaa labadeenna sheekadan isla soo qaadnay. Waxaan xusuustaa iyada oo cusub inaan si fiican isula falaanqay-nay (Gudaha Xafiiskii Wargesykii Ogaal, Sannadkii 1986), kadib markii aan ka soo noqday socdaalkii aniga iyo Mohamed Ali Warsame aan ku tagney Yugoslavia iyo qaybo kale ee qaaradda Europe.

Hadda haddii aan dib maskaxdeyda ugu soo qaato sawaradii sheekadaas, waxaan ku soo koobi lahaa sidaan:

Xusuus 23 sanno iyo lix bil ka hor ayey ahayd mar na la weydiistay inaan wax ka soo ogaano wax ku saabsan wixii laga heli karo raadad taariikheed, sida Aaden Shire Jaamac, "Adan Loow" uga qaybqaatey dagaalkii Yuguslav Partisan beryihii uu socdey dagaalweynihii labaad ee adduunka iyo xiriirkii iyo isbarashadii dhex martay isaga iyo hoggaamiyaheedii Josip Broz Tito.

Dagaalkii Partisaan-ka oo dilaacay, April 1941kii, kuna baahay dhulkii xagga khariidada loo aqoon jiray Yugoslavia wixii ka dambeeyay dagaalka iyo guud ahaan aagagga walaayaadka Baalkanka la isku yiraahdo (Balkan states) ayaa waxay ka koobnaayeen xoogag isiro ah oo israacsan, kana kooban xoog qiyaas ahaan siddeetan kun oo qof. Waxay badankood ka kala soo jeedeen (Serbo-croatian, Bosnian Croatian, Serbian, Mecedonian iyo Slovane).

Sidoo kale dhanka afkaarta Partisanka waxay iskugu jireen xoogaggii Shuuciyiinta, qaybo ka tirsan waddaniyiinta meel dhexaadka ah iyo kuwii kale ee horusocdka ahaa oo ku mideysnaa dagaalkii jabhadeynta, loogana soo horjeeday Quwaddii Axis Power-ka oo xiligaas ka koobnaayeen (Quwadihii Fashiisamadii Talyaaniga ee hoggaanka u haayay Benito Mussolini, Nazigii Jarmalka, hoggaamin jirayna Adolf Hitler iyo isbaheysigoodii Hungari, Bulgaria iyo macaamiishoodii, talisyadii ka jiray dhulka Serbia iyo Croatia).

Sida dad kala duwan oo wax ka og taariikhda Aden-Low, waxay sheegaan wixii ka dambeeyay 1935tii Adan Shire Jaamac inuu maxbuus ku ahaa xabsiyada Italia, iyada oo maamulkii Talyaaniga ee gumeysanayay Soomaaliya ku eedeeyeen, in uu Walaal ka bilaabay xabbad aan loo fasixin inuu u rido dhanka soohdiintii xabashida. Taas oo ugu dambeyn noqotay Xabbaddii ugu horreysay, daahana ka qaadda dagaalkii dhexmaray Talyaaniga iyo Boqortooyadii Abysinia ee boqor Haile Selassie, Somalidana u taqiin "Weero Xabashiino".

Waxaa iga maqan Sheekada sida Aden-Low ay ugu suurtagashey in Xabsiga Talyaaniga laga sii daayo. Laakin si kastaba, waxaa u suurogeliyay inuu Yuguslavia u boqoolo, xoogaggii waddaniga, qaybta ka ahaa Partisanskii Talyaaniga.

Dabcan Partisanskii Europe ka jiray oo dhan dagaalkoodii waxay ahaayeen silsilado isku xiran oo si xamaasad leh u socday, dhammantoodna ka mideysnaa afkaarta ah, in Europ iyo adduunkaba laga xoreeyo isballaarinta, isla markaana laga sifeeyo faafinta afkaaraha Naziga iyo Fashiisamada, hoggaankana ay u ahaayeen Quwaddihii Axis Power-ka.

Dadkii aan kula kulanay Belgrade iyo Sarajevo waxaan weydiisanay bal inay noo suurogeliyaan inaan wax ka ogaano raadadkii Aaden-Low, ka qaybqaadashadiisii Partisanska iyo xiriirkii uu la lahaa Josip Broz Tito. Waxaa noola muujiyay inay magac ahaan maqashiisan yihiin ninkaas la yiraahdo Aaden-Low iyo inuu ka soo jeeday Somalia iyo Qaaraadda Afrika, waxayna noo xaqiijiyeen Aaden inuu ka mid ahaa koox Afrikaan ah, kana kala la yimid Namibia (Jarmalka gumeysan jiray, inta aan UN ku wareejin wasaayad ahaan (Trusteeship) dowladdii Midibtakoorka South Afrika), iyo Eritrea oo iyadana Talyaanigu gumeysan jiray.

Ragga waqtigaas aan la kulanay oo ay ka mid ahaayeen Madax sare ee hoggaankii Xisbiga Shuuciga ee Yuguslavaia, waxay kaloo noo caddeeyeen in matxafyada (Museeum) iyo xarumaha Archive-ska ee magaalooyinka Belgrade (Serbia), Sarajevo (Bosnia & Herzegovina) iyo Zegreb ( Croatia) dhammaantood laga heli karo raadadka ninkaas haddii la barbaaro.

Barnaamijkii Shaqo ee aan u tagnay Yusgoslavia ayaa waxay noqotay mid kooban oo noo saamixi weyday inaan helno waqti nagu filan oo aan ku booqan karno matxafyada iyo goob kasta oo laga heli karay raad kasta oo noqon kara maacluumaadka taariikheed ee Aaden-low marka loo eego xiriirkii Yugoslav Partisanska. Laakin, waxa loo aqoonsanaa isaga iyo kooxdiisii Qaaradda Afrika ka soo jeedday, ku biiristoodii halgankii Partisanska, inay ka dhigtay mid siisa darajo iyo astaan caalaminnimo,

taasoo yacnii ka dhigan in Ummadaha adduunka ay yihiin xoog ka soo horjeeda islaweynidii Axis Powrka (Anti Fashism and Nazism).

Safaaraddii Soomaalida ee Belgarade ayaan weydiisanay in ay soo baarto taariikhdaas, kadibna waxaa dhacday Safiirkii Soomaalida ee Yuguslavia ee ballanta naga qaaday in arrintaasi si aan hagar lahayn ugu kuurgalo, ayaa waxay noqotay maalin kadib markii aan ka soo baqoolnay Yugoslavia, isna uu baxsado dalka Ingriiska. Sidoo kale ku-Xigeenkiisii Jiijo Xaayo, ayaa isna waxyar kadib xannuunsaday, dabadeedna geeriyooday.

Baritaankii la rabay in loo kuurgalo ayaa waxay noqotay nasiib darro inuu halkaas ku kala go'.

Aniga qof ahaan booqashada Yugoslavia ka hor qisadaas waxba kalama socon, bal, Mohamed Ali Warsame oo aan wada soconay ayaa soo ogaadey arrintaas, dabeedna nagu hoggaamiyey muddada ay socoto booqashadeena inaan helno fursad aan isku taxalujin karno, bal inaan wax un ka ogaano raadkaas la wada qirsan yahay in uu jirey.

Nasiib darrada kale, Yugoslavia iyadana kama dambeyn burburkii ka dhacay dalkeenna, waa taa iyadana wixii ka dambeeyay 1992dii u kala daadatay lix dowladood iyo laba gobol ee madaxbannaan.

Hoggaamiyihii isku keenay Yugoslavia, kana dhigaay Jamhuuriyad Federaal ah Josip Broz Tito ayaa geeridiisii 1980 kadib, madaxdii uga dambeysay taladii Yugoslavia, xag Xisbi iyo xag dowladba, waxay noqdeen kuwo si waali ah ka saramartay isirnimo qoomiyadeed.

Madaxdii Serbiyiintii ayaa waxay isasiiyeen awoodihii Federaaliga oo dhan iyaga oo u arkay in Yuguslavia ay ku taagan tahay xoog Serbia ah.

Qaabka ay u sameysaneyd Yuguslaviyadii hore, ayaa mid la mid ah waxay ka jirtaa Ethiopia oo ah qoomiyaado isir kala duwan oo la isku kabkabay, xoogna la iskugu hayo. Laakin waxaa loo joogaa taariikhdeeda iyo waqtiga ay u kala daadan lahayd sida Yugoslavia oo kale.

Si kastaba ha ahaatee. waxaan qabaa, inaan weli dhammaan fursado lagu dabageli karo baaritaanka arrintaas oo aan hubo haddii lagu guuleysto Somalia inay u noqon karto dhaxal taariikheed oo dhab ah.

Sababta waxay tahay, guushii laga gaaray in dunida laga dabargooyo Nazisimo iyo aragti kasta oo u adeegi karta noocyada faashiismada, in Soomaaliya ay siin karto astaamo ah in xubno muwaadiniinteeda ka mid ah, ay qayb rasmi ah ee firfircoon ka qaateen dagaalkaas anti Nazi/Fashism global war.

Maxamed Cali Kamoole,

Connecticut, USA

************

Warbixintaas ballaarran ee uu soo bandhigay Maxamed Cali Kamoole ayaan kadib, waxaan warqad u qoray guddoomiyihii wafdigii booqday dalka Yugoslavia, ahaana Dr Maxamed Cali Warsame, isagoo markaas ku sugnaa magaalada Garoowe (Puntland), Somalia.

Maxamed Cal Warsame waxaa halkaas kula kulantay gabar weriye ah oo lagu magacaabo Sahra Maxamed Cabdullaahi oo ka tirsanayd BBC-da World Trust, 2011.

Waxay Guddoomiyihii wafdigaas ka wareysatey xogtii ay ka soo ogaadeen ka qaybgalkii Aaden Shire ee Partisaankii, intii isaga iyo Wafdigiisu ay joogeen Yugoslavia. Qormadan hoose waa jawaabtii Guddoomiyihii Wafdigaas:-

## Warbixintii Maxamed Cali Warsame ee Booqashadii Yugoslavia, Sannadkii 1986

Magacaygu waa Dr.Maxamed Cali Warsame.

Annagoo ka socona Xisbigii Hantiwadaga Kacaanka Soomaaliyeed Golihiisii Dhexe, waxaan booqasho ku tagney waddankii la isku oran jiray Yugoslavia.

Waxaan la kulanay madaxdii dalkaas. Wuxuu ka koobnaa lix dawladood oo waxay ahayd Yugolavia isu tag Federal ah, oo uu madaxweyne ka ahaan jiray ninkii weynaa oo la oran jiray Josef Broz Tito, isagaana isku hayeey, markii uu geeriyoodayna Yugoslavia wey burburtay.

Xisbigii Midowga dhallinyarada Shuuciga ah ee Yugoslavia (Yugoslav Communist Youth League) waxaa Xoghayaha Guud ka ahaan jiray Marshall Tito, iyadoo sanadkiiba nin Madaxweyne ahaan jiray, oo madaxtooyadu waxay ahaan jirtay meerto (rotation).

Lixdaas jamhuuriyadood oo Yugoslavia ka koobneyd ayaa ninba sannad madaxweyne ka ahaa. Wakthigaas aan tagnay oo ahayd 1986dii, ninkii madaxa ka ahaa, waxaan filayaa in uu ahaa Bosnian, Ninkii Bosnia madaxweynaheeda ahaa ayaa madaxweynaha Yugoslaviana ahaa markaas. Bosnia lafteedana waa nageeyeen, oo waa tagnay.

Waagaas, madaxtinimada Yugoslavia waxay ahayd wax la yiraahdo "Presidium".

Presidium waxaa la yiraahdaa kursiga lixdaas jambuuriyadood madaxweyneyashoodu ay ku fariistaan; iyaga oo isla jira yaa la isku oran jiray Presidiumka Jambuuriyadda Federaalka Yugoslavia.

Marka in aan xoojinno xiriirka Somalia iyo Yugoslavia ayaa muraadkayagu ahaa. Waxaana curfi la raaca ah, marka dal la tago oo xiriirka labada dal la xoojinayo, astaamo loo maro ayaa jira, oo la isku beer-laxawsado, si la isu baarbaarto oo wixii la doonayo oo iskaashi ah, ama macluumaad loo helo. Marka annaga, aniga waxaa madaxayga ku jirtay kaalintii uu Aaden Shire Gulaafe oo Aaden-low loo yaqiin uu ka geestey dagaalkii

xoreynta Yugoslavia, isagoo aan dawlad ka socon oo keligiis ah oo askari ah.

Fashistadii Talyaaniga iyo waxaa isku dhuftay Yugoslavia; Group Yugoslavian iyo Talyaani buu horey u raacay, inu Yugoslaviyinta la diriro dagaalkii ugu horreeyey markii u dhacay buu ka goostay Aaden Low, Yugoslavia oo Partisan oo shacab diriraya ah ayuu ku biiray, oo aan dawlad ahayn. Markaas dagaalka waxaa hogaaminayeey Josef Broz Tito, saddex (ama laba) nin oo Somali ah ayeey ahaayeen, labo waa la waayey, in la dilay baa loo qaatay. Aaden-low baa soo haray.

Waxaa Aaden-low loo geeyay Tito, markii lala yaabay ninkaan firfircoonantiisa iyo dagaalyahanimidiisa; Aaden-low bey isku meel ka dagaallami jireen Tito.

Marshal Tito baa jeclaaday Aaden-low, dagaalkii intuu soconayey, waana la tashan jiray, mana aysan kala hari jirin..

Dagaalkii markuu dhammaaday, Marshal Tito wuxuu u yeeray Aaden-low. Wuxuu ku yiri: Ma waxaad doonaysaa in aad dalkaagii tegtid, mise halkaan inaad degtid. Aaden Shire Gulaafe wuxuu yiri: Dalkaygii baan tegayaa.Waxay ahayd afartanaadkii, dagaalkii Yurub markii u dhammaaday.

Tito wuxuu yiri: Dagaal baan hadda ka soo baxney, wixii aan heli karo ayaan ku siinayaa. Aaden Shire wuxuu yiri: Waxba kaama rabo, Yugoslavia lacag ma haysato. Haddeer ayeey dagaal ka soo baxday, waa shacab caadi ah, waxeedii dagaalka ayeey ku baaba'een. Waxba hadda ha isu key xilqaamina.

Marshal Tito wuxuu yiri: astaanteyda waxaa ugu qaalisan, astaanta markaan dagaalka ku jirey, jaakitiinkii (Uniformkii) iyo generalnimadii iyo wixii aan lebbisnaa ayaan ku siinayaaa si ay u noqoto calaamad u taagan xusuus saaxiibnimadeena iyo saaxibnimada Soomaaliya iyo Yugoslavia.

Wafdigeyagii tegay Yugoslavia, markii aan wada kulaney nimankii madaxda ahaa, markii aanu isu tagney, oo aan hadalkii qaatey; waxaan ku iri: Waxaa jirey, sidaad idinku ogtihiinba, nin Aaden Shire Gulaafe la oran jirey, oo Partisaankii Yugoslavia dagaalkeedii ka soo qayb-galay.

Nin madaxdii ka mid ahaa ayaa soo booday, wuxuuna yiri: "Aaden Shire oo Somali ah waa jiraa. Aaden Shire wuxuu ahaa nin Somaali ah oo gumeysiga naceb, oo imberiyaalistaha naceb, oo kala sareynta naceb. Aaden Shire wuxuu astaan u ahaa Xorriyadda, Madaxbanaanida iyo isla weynida ummadeed".

Xabbaddii ugu horeeysay ninkii riday buu ahaa. wuxuuna sabab u noqday dagaalkii. Talyaani oo markaas haystay Somalia iyo Ethiopia, geed korkiisa isaga oo saaran ayaa wax lagu soo tuuray, asna dhinicii kale ayuu xabbad ku sayray: 'Walwaal Incident' halkaas ayeey ka bilaabatay ilaa laga qabsado Ethiopia oo aan weligeed la gumeysan.

**Maxamed Cali Warsame,**

**Wasiirkii Wasaaradda Waxbarashada iyo Barbaarinta,**

**Xubin Golaha Dhexe XHKS, Guddoomiyihii Hoggaanka Arrimaha Dibedda.**



*H.R. Alexander*



*Marshal Tito*



Aaden Shire Jaamac

# Certificato al Patriota

NEL NOME DEI GOVERNI E DEI POPOLI DELLE NAZIONI UNITE, RINGRAZIAMO [illegible]

DI AVERE COMBATTUTO IL NEMICO SUI CAMPI DI BATTAGLIA, MILITANDO NEI RANGHI DEI PATRIOTI TRA QUE-GLI UOMINI CHE HANNO PORTATO LE ARMI PER IL TRIONFO DELLA LIBERTÀ, SVOLGENDO OPERAZIONI OFFENSIVE, COMPIENDO ATTI DI SABOTAGGIO, FORNENDO INFORMAZIONI MILITARI.

COL LORO CORAGGIO E LA LORO DEDIZIONE I PATRIOTI ITALIANI HANNO CONTRIBUITO VALIDAMENTE ALLA LIBERA-ZIONE DELL'ITALIA E ALLA GRANDE CAUSA DI TUTTI GLI UOMINI LIBERI.

NELL'ITALIA RINATA I POSSESSORI DI QUESTO ATTESTATO SARANNO ACCLAMATI COME PATRIOTI CHE HANNO COMBATTUTO PER L'ONORE E LA LIBERTÀ.



Controfirmato da:

Raffaele Fabrizi

Capo della Banda

Ufficiale Alleato

MAJOR

H.R. Alexander

GENERALE

COMANDANTE IN CAPO

DELLE ARMATE ALLEATE IN ITALIA

*Certificato al Patriota*

## Aqoonsi dagaalyahan (**Certificate of Patriot**)

Markii dagaalkii labaad dhammaadey, Aden Shire waxaa la guddoonsiiyey Abaalmarin caalami ah iyo Billad uu ku muteystay kaalintii uu ka qaatay jbakii Nazigii Jarmalka iyo Fashiistadii Talyaaniga.

Abaalamrintaas waxaa guddoonsiiyey Taliyihii Sare ee xoreynta Yurub ee aagga Badda Cas (*H.R. Alexander, Field-Marshal, Supreme Allied Commander, Mediterranean Theatre).*

Aqoonsigaasi wuxuu qorayey: "Magaca dawladaha iyo shucuubta Qaramada Midoobay waxaan uga mahadcelinaynaa Aaden Shire ka qaybqaadashadii aagga dagaalka isagoo ka mid ah safka dagaalyahanada Partisaanka.

Dadkaas oo hubka u qaaday sidii ay u guuleysan lahayd xoriyadda, iyagoo fulinaya weeraro howlgal ah, geysanaya falal dhabar-wareen ah, xogta cadowgana soo gudbinayey.

Geesinimadooda iyo kartidooda, Dagaalyanada Partisaanku waxay si weyn uga qaybqaateen xoreyntii dadyowga iyo guuleysiga qadiyadda weyn ee dhammaan xorriyadda aadanaha. "

*H.R. Alexander, Field-Marshal, Supreme Allied Commander, Mediterranean Theatre.*

**Contrafirmato da:** *Raffaele fabrizzi, Capo della Banda*

**Officiale Alleato, Major**

## Roma & Muqdisho

In hal magaalo ay jid kugu magacowdo waa nasiib iyo fiicnaan. Laakiin, in laba caasimadood oo Yurub iyo Afrika ku kala yaal, ay jidad kugu magacowdaan, kuma timaaddo nasiib iyo sokeeyenimo!.

Taas oo kale maaha wax caadi isaga dhici karta, waxaana - wiilkii dhacdadii Walwaal - Aaden Shire uu dib ugu soo noqday Soomaaliya isagoo magaciisu la mataansan yahay dhacdooyin waaweyn.

Wuxuu Qaaradda Yurub ka soo noqday isagoo xambbaarsan billado iyo aqoonsi caalami ah. Wuxuu kaloo soo noqday magacii Aaden Shire oo lagu dhex qoray bartamaha magaalada Roma.

## Jidka Roma - Via Shire

Dawladda Hoose ee maamusha Caasimadda Talyaaniga, waxay go'aamisay in Via Shire *(Via Scire)* loo bixiyo jid ka mid ah kuwa magaaladooda 'Roma.

Jidkaas Via Shire *(Via Scire)* wuxuu ku yaal bartamaha waqooyi xiga ee Roma, Degmada lagu magacaabo Trieste *(Trieste district)*, qiyaas 15 daqiiqo u jirtaa faras magaalaha Roma, waxaana ku dhow Villa Ada park, Catacombs di Priscilla. Kuwaas oo ka mid ah meelaha dalxiisayaalku soo booqdaan marka ay yimaadaan Roma.

Via Shire wuxuu ku dhexyaal xaafad lagu magacaabo 'Quartiere Africano', waxaana dhinacyada ka xiga jidad loogu magic-daray dalal iyo magaalooyin Afrikan ah oo ay Soomaaliya ku jirto. Waxaa ka mid ah Via Tripoli, Via Eritrea, Via Asmara, Via Asab, Via Tigre', Via Bengasi, Via Ethiopia, Via Kismaayo, Via Ogaden, Via Mogadishu, Via Benadir, Migiurtinia iyo kuwo kale.




*Via Scire in Roma*




*Via Shire In Roma*

## Jidka Mogadishu – Via Aaden Shire

Maamulka magaalada Muqdisho, xilligii gobonimo gaarsiinta Soomaaliya, oo ahayd sanadihii 1950 ilaa 1960, ayaa waxaa isbeddel ama Soomaaliyeen ku dhacaysay magacyadii jidadka magaalada Muqdisho. Kuwaas oo badankood markii hore ahaayeen magacyo ku xiriirsan dalka Talyaaniga oo gumeysan jiray koofurta dalka Soomaaliya.

Muqdishu magacyo cusub oo Soomaali ah ayey yeelatay. Waxaa ka mid ahaa magacyadaas Aaden Shire *(Aaden Low)* oo loo bixiyey Jid ka baxa ka soo horjeedka Xarunta Dawladda hoose, markii horena ahayd xarunta Dawladda (Ufficio Governo Somalo).

Jidkaas oo ah waddo laami ah oo dherarkeedu ka yar yahay 1km, waxay kala dhex martaa Cinema Hamar oo xigta dhanka bari, dhanka galbeedna waxaa ka xigay Kaniisaddii weyneyd ee 'Mogadishu Cathedral' - waa dhismihii quruxda badnaa, weynaa, dheeraa, ahaana Kaniisad.

Jidka Aaden Shire *(Aaden Low)* wuxuu u soo baxayeyy dhinaca waqooyi, marka Cinema Hamar (Shinaama Xamar) iyo Mogadishu Cathedral dhexdooda laga soo baxo, isagoo soo aadayey jihada *(direction)* xaruntii Jaamacadda iyo Bar Azan ee Hotel Shabelle.

Sanooyinkii dambe, xilligii Maamulkii General Maxamed Siyaad Barre, waqti ku beegan intii Aaden Shire iyo siyaasiin kale ku xirnaayeen Xabsigii Afgooye, Jidkii Aaden Shire *(Aaden Low)*, halkii ahayd 'Aaden Low' waxa loo beddelay 'Adan Lord!'.

Arag muuqaalka Kaarto *(khariidad)* waqtigaas la daabacay oo tusaysa jidadka iyo magacyada - bartamaha Muqdisho.



*Via Shire In Mogadisho*




*Via Shire in Mogadishu*

## Warbixin Isbitaalkii Roma iyo geeridii Aaden Shire

Jaamacadda Roma, Qeybta Labaad ee Qallinka, Director Paride Stefanini oo ah Isbitaalka la jiifiyey Aaden-low, waxay xogta laga helay sheegaysaa sidaan:-

**Magaca Bukaanka:** Aaden Shire Jaamac

**Waa:** Ina Jaamac

**Hooyadiis:** Cawrala Firin Xirsi

**Ku dhashay:** Dhuusa Mareeb (Somalia)

**Shaqadiisa:** ganacsaade

**Isbitaalka la soo jiifiyey:** 12 December 1973

**Geeriyooday:** 18 December 1973

Xogta Isbitaalku waxay kaloo sheegeysaa in uu dhalay afar caruur ah oo caafimaad qaba, uuna leeyahay Xaas. Waxaa kaloo xogta Isbitaalku sheegaysaa in Aaden Shire 10-wiil oo ay walaalo ahaayeen isku xilli geeriyoodeen.

Waxaa kaloo macluumaadka Galka Isbitaalku sheegaysaa in waqti laga joogo afar sano oo bilooyin dhiman, bukaanka Aaden Shire Jamac, la jiifiyey isbitaal Muqisho ku yaal, xanuun la xiriira xagga beerka, 'Nooma cadda xanuunkaas noociisa iyo daawada loo isticmaalay toona, isla meeshan kama muuqato natiijadii shaybaarka'.

Xogta Galka isbitaalku waxay caddayneysaa in Bukaanka Aaden Shire Jaamac, isha midig kaga taallay nabar, dhaawac culus ah, oo aysan 'noo caddayn sida ay u gaartey, weligeedna aan la daaweyn. Baaritaan xubnaha jirkiisa aan ku sameeyney, marka laga reebo dhawaca nabarka culus ee

isha midig, waxaa isna dhinaca beerka xiga, caloosha oo dhan iyo xubinta taranka ilaa bowdada midig ka muuqdey dhaawacyo iyo xagtimo aan caadi ahayn oo naxdin leh (cicatrici orribili).

Dhaawacyadaas waxaa weheliyey barar caloosha ah, qandho xoog leh oo gaareysey 40C, qarqaryo, gariir aan xad lahayn iyo dhidiid badan. Xaaladdaas adag oo uu isku arkay bukaanku todobaad ka dib.

Laba asbuuc kadibna wuxuu isku arkay barar caloosha ah oo inta hoose ku sii fiday ilaa anqawyadda lugaha qariyey.

Isla waqtigaas ayuu keeney cunto la'aan, saxara la'aan, matag iyo kaadida oo yaraatey, midabkeediina madoow isu beddelay.

Marna kuma dhicin Cagaarshow, mataga iyo saxarada wax dhiig ah lagu-ma arag. Baaritaan iyo daaweyn lix maalmood ku siman ayuu bukaanku u jiifay qeybteena, wuxuuna geeriyooday 18/12/1973, saacadda 18:30 waqtiga Roma.

## Falaqeyn 'Warbixintii Galkii Geerida ee Isbitaalka Roma

Warbixinta sare ee ku saabsan Aaden Shire mudada kooban ee uu halkaas jiifay, waxay xambbaarsan tahay macluumaad kala duwan, kuwaas oo keenaya in la isweyddiiyo su'aalahan:-

**Tan 1aad:** Marka horeba waxa isweyddiin mudan, waxa Bukaanka jiifi-yey Isbitaal aan ahayn isbitaalkii loo qabtay intii uusan ka soo ambabixin Muqdishu?!

Waxaa la jiifiyey Isbitaal ay leedahay Jaamacadda Roma, siiba Waaxda Qaliinka ee Kiliinikada Prof Paride Stefanini.

**Tan 2aad:** Yaa ka wareejiyey isbitaalkii Gemmelli Hospital ee Roma ku yaal, una wareejiyey midkaan uu ku geeriyoon doono Aaden Shire?

**Tan 3aad:** Ma jiraa xiriir ka dhexeeyey Prof Paride Stefanini iyo Taliskii Muqdisho ka arriminayey ee uu Bukaanku dhowaan xabsigooda ka soo baxay?.

Prof Paride Stefanini wuxuu ahaa Takhtar Talyaani ah oo aad ugu xirnaa maamulkii Dawladda Soomaaliya ee waqtigaas, wuxuuna ku dhex milnaa aasaaskii Kuliyaddii Caafimaadka ee Jaamicadda Ummadda ee Muqdisho.

**Tan 4aad:** Xogta laga helay 'Galkii Geerida' ee Aaden Shire waxay sheegeysaa in Aaden Shire yahay nin Ganacsade ah!

Aaden Shire ma ahayn ganacsade, balse wuxuu ahaa siyaasi caan ah, kana tirsanaa Golihii Wasiirada dawladdii la inqilaabay 21kii Oktoobar 1969. Isagoo 3 sano iyo 8 bilood xabsi ku jirey, ka dibna duruufo iyo arrimo dhacay mudadaas dhexdeeda, uu iminka Bukaan ugu yahay isbitaal ku dhexyaal Roma, uu madax ka yahay Dr Paride Stefanini?!

**Tan 5aad:** Maxay tahay xigmadda ka dambeysa in Aaden Shire lagu sheego ganacsade? Yaa muraad ka leh in ay qariyaan in uu yahay siyaasi, xildhibaan, Wasiir iyo nin taariikh ku leh dalka uu waqtigan bukaan ku dhex yahay?

**Tan 6aad:** Galka Geeridu wuxuu qorayaa in 10 wiil oo ay walaalo ahaayeen Aaden Shire, ay isku mar geeriyoodeen! Arrintan oo kulligeed been ah. Taas oo aynaan fahmi karin danta ku jirta gumaadka 'walaalo'. been ah ee faylka ku qoran!

**Tan 7aad:** Dhaawacyada iyo nabarada halista ah ee **'Galka Geeridu'** ka qorayo, in ay Aaden Shire ku arkeen qeybo ka mid ah oogadiisa, oo ay ku jiraan xubnaha taranka iyo isha midig.

Jaraaxooyinkaas ayaa gaarsiiyey Aaden Shire, maxayse sababtu ahayd?.

**Tan 8aad:** Haddii ay run tahay sida ku qoran 'Galka Geerida' in uu Aaden

Shire ka xanuunsaneyey beerka oo looga soo daweeyey isbitaal ku yaal Muqdisho. Markaas waxaa isweyddin iyo tuhunba leh, waxa Bukaanka loo jiifiyey Qayb Qaliin ee loo jiifin waayey qeybtii caafimaadka Guud?.

**Tan 9aad:** Galka Geeridii Aaden Shire ee isbitaalka Paride Stefanini, haba yaraatee, ma bixinayo sababtii Aaden Shire u geeriyooday, lamana hayo warbixintii geerida Marxuumka.

Waxa keliya ee Galka ku qorani waa warbixin subaxleyda Bukaanada oo dhan laga qoro (Cartella Clinica). Warbixintii rasmiga ahayd waa maqan tahay!.

UNIVERSITÀ DEGLI STUDI DI ROMA

780

**IIª Clinica Chirurgica**

DIRETTORE: Prof. PARIDE STEFANINI

21 APR 2010

51c / 1266

Reparto PAGANTI - CORSIA

Scheda clinica N.

Letto N. 205

STORIA CLINICA DELL'INFERMO ADEN SCIRE GIAMA

di fu Giama e di fu Aurora Firin

nato nel 1918 a Dusamareb SOMALIA

stato civile Sposato professione Commerciante

provenienza Mogadiscio (Somalia)

domicilio attuale Hodan Area Zona B 135 Mogadiscio (Somalia)

ENTRATA: 12-12-1973 USCITA: DECEDUTO 18-12-1973

Diagnosi clinica [illegible]

Diagnosi istologica

UMBERTO I POLICLINICO DI ROMA

DIPARTIMENTO DI CHIRURGIA GENERALE "PARIDE STEFANINI" ARCHIVIO CARTELLE CLINICHE

PER COPIA CO...
Il Responsabile
Cortellucci Valter

Data e natura dell'intervento

ESEGUITA COPIA IL 21 APR 2010
REGISTRO N° 730 FOGLI N° 08
FOTOCOPIATA DA

Umberto I Policlinico di Roma

Decorso post-operatorio

Esito Decesso
deceduto ore 18.30

Galkii Geerida 'Cartella Clinica' ee Isbitaalka



## Aaden Shire Jaamac

NOLOSHIISII OO KOOBAN 'PROFILE'

- Wuxuu ku dhashay Degmada Dhuusamareeb, Sannadkii 1918.

- Sannadkii 1920 waxaa reerkoodu u wareegay degaanka loo yaqaan Doollo.

- Magaalada Wardheer ayuu ka galay dugsi, wuxuuna noqdey kabiir Dugsi Quraan.

- 1934tii, isagoo 16 sano jir ah wuxuu qortay Ciidamadii Talyaaniga ee lagu magacaabi jiray Duubcad.

- 5tii Disember 1934tii, Aaden Shire waxaa uu riday Xabbaddii uu ka bilowday dagaalkii lagu qabsaday Itoobiya, waa xabbadda aan ugu magac-daray Kitaabkan

- Isla maalintaas, 5tii Disember 1934, Aaden Shire waa la qabtey, waxaana loo sii kexeeyey dhinaca Muqdisho, ka dibna waxaa Markab loogu sii qaadey dalka Talyaaniga. Halkaas oo lagu maxkamadeyn doono, xabsina uu ka galey

- Muddo dhan 12 sano, intii u dhexeysay, Disember 1934 ilaa 1946dii, Aaden Shire wuxuu ku noolaa Qaaradda Yurub.

- Sannadkii 1939kii wuxuu ka shaqayneyey Wasaaraddii Talyaaniga ee qaabilsaneyd arrimaha Afrika ee magaalada Roma. Isla markaas wuxuu qaadaneyey tababar xagga arrimahaa ciidamada iyo waxbarasho dhinaca maamulka iyo maareynta.

- Aaden Shire intii uu joogey Yurub waxaa qarxay dagaalkii 2aad ee Dunida, wuxuuna ku biiray dagaalyahannadii 'Partisaan-ka' ee ka horjeeday fashiistadii iyo Nazigii Jarmalka.

- Aaden Shire waa uu ku dhaawacmay dagaalladii uu kaga qayb-qaadaney hawlgalladii Partisaanka, wuxuuna ku mutastay abaalmarin, aqoonsi caalami ah

- Aaden wuxuu Soomaaliya dib ugu soo laabtey Sannadkii 1946, xilli uu markaas aloosnaa dhaqdhaqaaqii ururkii SYL, waana uu ku biiray.

- Wuxuu la yimid waayo-aragnimo iyo aqoon uu soo kasbadey, wuxuuna isla markiiba shaqo ka bilaabey Waaxda Waxbarashada 'Education Department'.

- Markii Radio Muqdisho (Radio jitaabin ah) la abuurey, dhammaadkii 40tanaadkii, Aaden Shire wuxuu ahaa qofkii ugu horreeyey oo Soomaali ah oo Radio-ga cusub weriye ahaan uga shaqo bilaaba. Wuxuu isku tarjumi jirey af-Talyaani iyo Soomaali.

- 1954tii, Aaden-low wuxuu noqday Guddoomiyihii ugu horreeyey oo Soomaali ah ee Degmada Luuq, wuxuuna xilkii kala wareegay Dhiisigii Talyaaniga.

- Xukuumaddii Cabdullaahi Ciise ee daakhiliga ahayd, 1958, Aaden Shire wuxuu ka noqday Wasiir ku xigeenka Wasaaradda Arrimaha Gudaha. Isla markaaas wuxuu xubin ka ahaa Guddigii Imtixaanaadka ee Dugsigii Siyaasadda (Scuola Politica e Adminstrativa).

- Aaden-low afar jeer ayuu Baarlamaanka soo galay, sanooyinkii1954tii, 1958dii, 1964tii, 1969kii.

- Xukuumaddii Ra'iisal Wasaare Maxamed Ibraahim Cigaal ee 1967, Aaden Shire waxaa loo magacaabay Wasiirkii Caddaaladda iyo Garsoorka.

- Markii ciidamadu dalka qabsadeen, 21kii Oktoobar 1969kii, Aaden Shire wuxuu ka mid ahaa siyaasiyiintii xabsiga Afgooye ku jirey muddo ku dhow 4 sano.

- Wuxuu geeriyooday 18 December 1973, waxaana lagu aasay qabuuraha Reer Sheekh Suufi ee magaalada Muqdisho.

WAXA LAGA qoray iyo waxa laga yiri dhacdadii Walwaal waa badan yihiin. Waase kooban tahay waxa Soomaalidu ka ogtahay dhacdo iyaga iyo dunida kaleba si qoddo dheer u saameysey.

Dhacdadii Walwaal (Walwaal Incident) malaha waxay noqonaysaa hal xabbad oo qof rido tii ugu waxyeello badnayd. Taas oo sababtay:-

**Tan 1aad:** In Itoobiya 'Abyssinia' oo aan weligeed hore loo gumeysan, ay xabbadaasi hordhac u ahayd, lana qabsaday.

**Tan 2aad:** qabsashadii Talyaaniga ee Abyssinia iyo guuldarada ururkii 'League of Nations' uu ku guulddaraystay in uu Talyaaniga ku ciqaabo qabsashada Abbssinia, waxay qayb ka yihiin sababaha loo eersado bilowgii Dagaalkii 2aad ee Dunida.

**Tan 3aad:** Labadaas arrimood ee sare ka sokow, cidda ugu horreysay oo ay saameynta ku yeelatay Dhacdadii Walwaal waa Aaden Shire laftiisa oo isla goobtii lagu qabtay, la xiray, loona taxaabay si loogu maxkamadeeyo gudaha dalka Talyaaniga, isaga iyo geedkii uu xabbadda ka dul riday.

Dhaqaaqaas Aaden Shire oo maxbuus ah loo kaxeeyey Yurub waxay beddeshay gebi ahaan noloshii wiilkii 17-jirka ahaa ee af iyo dhaqan toona aan wax ka aqoon qaaraddda Yurub iyo dunida kale toona.

Laakiin 12 sano ka dib wuxuu dib ugu soo noqday Afrika iyo dalkiisii isagoo xor ah, weliba xambbaarsan bilado iyo aqoonsi caalami ah. Isagoo lagu mamuusay kaalintii uu ka geystay guusha dagaalyahanadii Parti-saanka ee ka qaybgalay jabkii Naziga iyo Fashistadii Mussolini.

Markii uu Soomaaliya ku soo noqday 1946, wuxuu ku soo beegmay iyadoo xarakadii gobonimo-doonku socoto, dhaqdhaqaaqii SYL uu meel walba ku baahay, wuxuu qaybtiisa ka qaatay halgankii Soomaalidu gumeysiga uga baxaysey.

Kitaabkaan 'Xabbaddii Gilgishey Dunida 'Aaden Shire iyo Dhacdadii Walwaal' waa qoraalkii ugu horreeyey oo qof Soomaali ahi ku baarayo qisadaas taariikhiga ah, waxaana qiyaasayaa in kitaabani uu isla markaas hordhac u yahay sii baaritaan hor leh, kutub kale iyo filimyo documentary ah, intaba.

Waxaan kitaabkaan soo gabogabeeyey anoo dareemaya in weli hawli sii harsan tahay, hal kitaabna ku yar yahay Aaden-low iyo dhacdadii Walwaal.

## Bibliography

### Dad la wareystay iyo tixo suugaan ah:

1. Wareysi Maxamed Cali Warsame, cod iyo muuqaal (Video clip)

2. Wareysi Muraayad Xaaji Xaashi

3. Wareysi C/qaadir Cali Boolaay

4. Wareysi Maxamed Guuleed Geeraraa,

5. Wareysi Sheekh Mukhtaar, Guddoomiyihii Baarlamaanka 1969

6. Warbixin Maxamed Cali Kamoole

7. Caasha Colaad - noloshii xaasaska Duubcadda "tix suugaan ah".

8. Cabdullaahi Bootaan Xasan "tix suugaan ah"

## Books

1. Richard Greenfield, Ethiopia: A New Political History, Pall Mall Press (1965-67),

2. Roberto Cimmaruta, Ual Ual, volume I, 1934

3. Roberto Cimmaruta, Ual Ual, volume II, 1934

4. Angleo del Boca, L'Afrika nella coscienza degli Italiani (1992)

5. Xeebtii Geerida, July 1990, London

6. Nationalism and New States in Africa, Ali A. Mazrui and Michael Tidy, 1984

7. Shire in Fiamme

8. Dubat, Gli Arditi Neri, di Giorgio De Vecchi

## Wargeysyo

1. Wargeyska Kasmo, Sannadkii 2000

2. Somali News, July 21, 1967, Mogadisho

3. Corriere Della Sera, Gianfranco Simone, del 30/06/1993.

## Dokumentiyo keyd u ahaa qoyska reer Aaden-low:

1. Foto No 120, Serie Muqdisho- qaadistii Geedkii taariikhda galay ee Walwaal, 1934.

2. Sawirro kala duwan ee Aaden Shire Jaamac

3. Abaalmarinta Halgamaaga (Certificato al Patriota) ee Aaden Shire uu guddoonsiiyey H.R Alexander, Taliyihii Sare ee isbahaysigii xoreeyey Yurub, dagaalkii 2aad, 1945.

4. Laba Biladood oo la guddoonsiiyey, mid markii uu ka soo baxay xabsigii Roma, midna markii dagaalkii 2aad uu ku dhaawacmay.

## Websites iyo documentary films

1. www.milesforumcommunity.net

2. www.anpi.it

3. Documentary film, Istituto Luce, Ethiopia 1936

## Arkiifiyo iyo Madxafyo la kaashaday

1. Archivio storico dell esercito istituto storico dello stato maggiore esercito via lepanto Roma

2. Archivio diplomatico ministero degli affari esteri

3. Archivio Africanistico (L'Islao) (Raccolta fotografica che documenta la presenza italiana in eriteria, Ethiopia, Somalia e Libia)

4. Museo della fanteria a Roma piazziale Santa croce in Gerusalemme via Eriteria Roma

5. Archivio di stato (Roma corso rinascimento)

6. Ministere des Affaires Etranges (1952) Rapport du gouverment Italien a l'assemblee generale des Nationa Unies sur l'administration de tutelle della Somalie, SOAS, London

7. Ministere des Affaires Etranges (1954) Rapport du gouverment Italien a l'assemblee generale des Nationa Unies sur l'administration de tutelle della Somalie, SOAS, London

8. Ministere des Affaires Etranges (1955) Rapport du gouverment Italien a l'assemblee generale des Nationa Unies sur l'administration de tutelle della Somalie, SOAS, London

9. Ministere des Affaires Etranges (1959) Rapport du gouverment Italien a l'assemblee generale des Nationa Unies sur l'administration de tutelle della Somalie, SOAS, London

## Goobo gaar ah oo la booqday

1. Jidka Via Aaden Shire ee Mogadishu
2. Via Scire' - Quartiere Africano, Roma
3. Jaamacadda Roma, Qeybta Labaad ee Qallinka, Paride Stefanini

# Xabbaddii

## *Dunida Gilgishey*

Aaden-low & dhacdadii Walwaal

*(The Walwaal Incident 1934)*



SHUKRI AADEN SHIRE

Shukri Aaden-low, qoraha Kitaabka waxay ku dhalatay oo ku soo barbaartay magaalada Muqdisho.

Waxbarashada dugsiga hoose, dhexe iyo sare uga baxday Isla magaalada Muqdisho, waxayna wabarashadeeda jaamacadeed uga qalin-jebisay dalka Talyaaniga.

Nolosheedii caruurnimo iyo xiligeedii hore ee koritaanka, Shukri waxay si aan caadi ahayn ugu dhoweyd aabbaheed Aaden Shire.

Aaden-low fadhiyada Baarlamaanka wuxuu u sii kaxaysan jiray Shukri oo weli uu gacanta hayo.

Ku dhowaantaasi waxay qoraha ku reebi doontaa maqnaansho iyo dareemid baahi aan caadi ahayn, laga soo bilaabo markii Aaden Shire, 1969-kii xabsi loo taxaabay, kaas oo uu ku xirnaan doono 4-tii sano ee xigtay.

Markii uu soo baxay iyo waxaa is-xigay geeridii Aaden-low. Halkaas oo ay ku wey-day nolosheeda wixii ugu qiimaha badnaa, waxayna tan iyo xilligaas ku taamaysay in ay qorto Buug ku saabsan Aabbaheed Aaden Shire.

Himiladaas iyadoo qabta ayey qaxooti ku noqotay. Hase ahaate wax kaloo ay weyday ha joogtee, Shukri marna ma lumin in ay gaarto himiladaas, waana kan:-

Xabbaddii Dunida Gilgishay, Aaden-low iyo Dhacdadii Walwaal.

*'The bullet that shook the World'*




KASMO PUBLISHING LTD